# YALIYOMO

## Utangulizi

Hadithi hii ni ya kweli. Ni vitendo ambavyo wengi wetu tunavijua, kwani vilitendeka hapa kwetu. Watu wengi watakaosoma hadithi yenyewe pengine watapajua mahali ambapo pametajwa. Ingawa hivyo, hii si hadithi ya mahali pamoja, ni hadithi ya yale yaliyotendeka kote nchini Kenya, na hasa katika Jimbo la Kati la nchi hii yetu.

Hadithi yenyewe ilianza mwaka wa 1948 wakati Meja Blue na vijana wenzake walipotoka katika Vita vya Pili vya Dunia na kurudi hapa Kenya. Meja Blue, na wengine wote ambao majina yao yametajwa hapa si watu wa kweli. Ni mfano tu wa watu wengi waliohusika na yale yaliyotendeka.

Miaka kumi iliyofuata, yaani kutoka mwaka wa 1948 mpaka mwaka wa 1958, Meja Blue, Mumbi,

na watu wengine wengi, waliandika historia ya Kenya katika orodha ya historia ya vitendo vya ushujaa vya wanadamu kote duniani. Ingawa hivyo hakuna ajuaye majina ya wengi wao, habari za vitendo vyao na hata makaburi yao yako wapi. Hata hivyo, uhuru tulio nao ulipatikana kwa damu na maisha yao. Kitabu hiki ni kumbu kumbu lao. Ningetaka kiwe kikiwajulisha watoto wetu, na watoto wa watoto wetu, taabu zilizowapata baba na babu zao katika juhudi zao za kupigania uhuru.

Wote waliotoa maisha yao kwa ajili ya uhuru wetu nawapa shukrani kwa moyo wote. Isingalikuwa wao, pengine hata nisingekuwa na uhuru wa kukiandika kitabu hiki. Mungu azirehemishe roho zao milele.

Siwezi kumaliza kabla sijawaambia asante sana, Bwana John Tsuma B.A. na Bi. M. I. Kassim, Dip. Ed. (EA) mwalimu mkuu wa Kiswahili katika Kenya High School kwa vile walikubali kusoma na kusahihisha kitabu hiki kabla hakijapigwa chapa. Watu hawa wawili, Kiswahili ni lugha yao tangu utoto, kwani mmoja ni mzaliwa Mombasa mwingine ni mzaliwa Unguja. Bila shaka wao wana ujuzi kuliko watu wengi wa kusahihisha Kiswahili.

Nia yangu katika kuandika kitabu hiki kwa Kiswahili ni moja tu. Nataka kuwahadithia wale wahusikao na yale yaliyotendeka, yaani wananchi wenzangu walio huru na ambao huitumia lugha ya Kiswahili. Natumaini wote watafurahia kukisoma kitabu hiki.

P. M. Kareithi



# I | Mumbi ahojiwa

Asubuhi, Siku ya Ijumaa, jua lilitokea mapema na kufukuza baridi kali iliyopenya hata ndani ya mifupa ya mahabusu. Askari alipofungua mlango, mahabusu wote walitoka nje na kuota jua walioli-ngojea kwa muda mrefu. Hata na inzi nao wali-kuwa wanalingojea, na wao vile vile walitoka nje na kuliota. Mumbi alimwona inzi mmoja akitafuta chakula, na kwa macho yake akamfuata kila alipo-kwenda. Hata hivyo hakuwa akifikiri habari yake, kwani fikira zake zilikuwa juu ya njaa aliyoisikia tumboni mwake.

Mumbi alipokuwa akiota jua, huku akiwatazama inzi na kufikiri vile alivyokuwa na njaa, Chifu na askari wake walifika. Yeye hakuwaona mpaka Chifu alipomwuliza, "Je wewe jina lako ni nani?"

Mumbi aliinua kichwa chake na kumtazama Chifu huku akijibu, "Mumbi," "Umekula viapo vingapi?" Chifu akamwuliza.

Mumbi hakujibu. Aliinama na kutazama chini. Akiwekelea mkono wake wa kushoto juu ya tumbo lake, alianza kuumauma kucha za mkono wake wa kulia.

"Nimekuuliza umekula viapo vingapi?" Chifu akauliza tena. Askari wake waliomlinda Chifu po pote alipokwenda, walianza kuonyesha hasira walipoona kwamba Mumbi hakumjibu Chifu. Maina, mmoja wao, alianza kushikashika kiboko cha ngozi ya kifaru, alichokichukua kila mahali walipokwenda. Chifu na askari wake walikitumia kiboko hiki kwa kuwapiga wale watu walioshitakiwa kuwa ni wafuasi wa Mau Mau. Kwa mara ya tatu Chifu alimwita Mumbi tena, "Msichana we!"

"Humm," Mumbi akajibu.

"Umekula viapo vingapi?"

Mumbi aliona kwamba Maina alikuwa tayari kumchapa kiboko dakika yoyote. Hapo aliyakumbuka majeraha aliyoyaona miilini mwa mahabusu wengine waliokuwa wamepigwa. Aliogopa asije naye akapigwa vile. Kwa sauti ya chini akajibu, "Sikula."

Chifu kusikia hivyo alifyatuka kwa ukali na hasira akasema, "Sikula! Wafikiri tulikuleta hapa bila kujua kwamba umekula kiapo? Ninataka uniambie upesi ni viapo vingapi umekula, ama sivyo utaona wanachopata Mau Mau wengine."

Mumbi hakusema neno lolote. Alisimama tu kimya, huku akiuma kucha zake. Moyoni alijua hakuwa na lolote la kufanya, ila alijua kwamba hata kama akisema amekula au hajala kiapo, ilikuwa sawa tu. Alikumbuka rafiki yake Nyaguthii. Yeye alikubali kwamba alikuwa amekula viapo viwili. Aliwataja wote waliomlisha na wale waliokula pamoja naye. Lakini hata hivyo, alihukumiwa na kutiwa korokoroni huko Kamiti kwa muda wa miaka minne. Alipokuwa huko alipigwa na askari wa jela mpaka akafa, lakini watu wa jela wakasema alikufa baada kuugua.

Alikumbuka vile vile yaliyompata Maciira. Yeye alikuwa kijana aliyesoma mpaka darasa la kumi. Sura na tabia zake ziliwapendeza watu wote wa Lokesheni yake. Lakini Chifu alimchukia sana. Alifikiri pengine angepewa kazi ya uchifu badala yake. Kwa sababu hii, aliwachukua Maciira na vijana wengine rafiki zake, na kuwapeleka mpaka karibu na msitu wa Kabaru. Walipofika mahali palipokuwa na miti mikubwa, aliwaambia, "Hii ndiyo nchi mnayoipigania. Tokeni sasa mwende mkaishi huko."

Maciira na wenzake walikataa kutoka, na hapo Chifu akawaamrisha askari wake wawatoe kwa nguvu, kutoka juu ya motokaa. Waliposhuka chini, Chifu aliwapiga risasi na kuwauwa papo hapo. Huko kijijini, aliwaambia watu kwamba Maciira na wenzake walikuwa wakijaribu kutoroka kuelekea msituni kwa hivyo askari wakalazimika kuwapiga risasi na kuwauwa. Hakuna mtu aliyethubutu kutokubaliana na habari hii, kwani angefanya hivyo, yeye vile vile angefanyiwa kama wao.

Mumbi alisimama kimya. Chifu naye akamtazama kila sehemu ya mwili wake. Aliona vile uso wake ulivyokuwa umenyooka. Nywele zake ndefu zilikuwa zimesokotwa zikawa mfano wa nanasi. Miguu yake nayo ilikuwa mirefu na yenye kupendeza. Kusema kweli Mumbi alikuwa mzuri kweli kweli. Chifu hakuweza kujua kwa nini msichana mzuri kama vile amekula kiapo cha Mau Mau.

Moyoni alikata shauri kwamba angefanya lolote mpaka kumfanya Mumbi ageuze nia zake, na ikiwezekana, awe mmoja wa wasichana wengi waliokaa hapo kambini wakiwapikia, na mara wakitembea na Chifu na askari wake.

Mumbi naye alikuwa akifikiri jambo jingine. Moyoni alikuwa amekata shauri kwamba hata ikitokea nini hatasema amekula kiapo. Alijua akikubali kwamba amekula kiapo, ni lazima atasema ni nani aliyemlisha, na ni watu gani wengine waliokula kiapo pamoja naye. Alikumbuka usiku wa manane, na wenye giza, usiku ambao yeye, mama yake, na wasichana wengine walipokula kiapo. Alimkumbuka vile vile mpenzi wake Maciira, ambaye ni nyumbani mwao walimolia hicho kiapo. Alijua akikubali kuwa amekula kiapo, ni lazima angewatia taabuni wote waliokula kiapo siku hiyo. Alipofikiri hali ya mama yake vile alivyokuwa mnyonge kwa kuugua mifupa, alikata shauri kuwa kufa au kupona, hangekubali kuwa amekula kiapo.

Baada ya kuhojiwa hivi kwa muda bila yeye kusema kama kwamba amekula kiapo, Chifu aliwaamrisha askari wake wamshike Mumbi na kumpeleka mpaka kambi ya Githunguri. Mumbi aliposikia hivyo machozi yalianza kumtoka bila yeye kupenda.

Kambi ya Githunguri ilijulikana sana katika nchi nzima. Kati ya watu watatu waliopelekwa hapo, ni mmoja tu aliyerudi hai, na yeye vile ilikuwa ni lazima awe amevunjwa mguu, mkono au afanywe kutokuwa mwanamume tena.

Kambi ya Githunguri ndipo alipoishi Waiwai, kijana wa kizungu ambaye alikuwa mnyama kuliko vile alivyokuwa mwanaadamu. Wote waliopelekwa kwake, wakishitakiwa kula kiapo, aliwapiga risasi papo hapo. Waliokuwa na bahati, aliwapiga kwa kiboko mpaka wasijijue wenyewe.

Mumbi aliposikia kwamba atapelekwa Githunguri, alikufa moyo kwa hofu. Mwili wake ulianza kutetemeka, na machozi yakazidi kumtoka. Ingawaje, alizidi kukazana kwamba hatakubali kuwa amekula kiapo. Hata kama akiuawa, hatasema kamwe kwamba amekula. Kwa moyo mshupavu aliwafuata Maina na askari wengine wawili na wote wakaelekea upande wa Githunguri.

Kila askari alivaa fulana nyekundu yenye mikono mirefu na hali shingoni imefungwa kamba iliyofungiwa filimbi. Kiunoni walijifunga mshipi wenye upana wa inchi mbili hivi, wenye rangi nyeusi. Wote walivaa suruali fupi za kaki zilizofuliwa na kunyooshwa sawa sawa. Miguuni walivaa viatu vya buti vyenye rangi nyeusi na juu yake wakafunga patisi. Kichwani walivaa kofia ndogo nyeusi ambazo hapo upande wa mbele palitiwa nishani iliyoandikwa "On Her Majesty's Service," yaani "Katika Utumishi wa Malkia."

Askari wote walijiona wamevalia vizuri sana. Hii ilikuwa ni kweli kwa sababu watu wengine wote walikuwa wachafu na wamerarukiwa na nguo zao

sana. Watu wote, waume, wake na watoto, walikuwa ni lazima kukaa vijijini mwao bila kutoka nje. Wakati huu walikuwa wameishakaa pale kwa karibu mwezi mzima. Wote walikuwa wameishakula chakula chote, na kutumia pesa zote walizokuwa nazo hapo mwanzo. Hata senti za kununua sabuni hawakuwa nazo. Maji yenyewe walikubaliwa kuteka mara moja tu kwa juma nzima, huku wakilindwa na askari. Haya ndiyo yaliyokuwa chakula chao.

Askari tu ndio waliopata chakula, maji na pesa za kununua sabuni. Hata na nguo walizipata bure kutoka serikalini. Wao tu ndio waliopata nafasi ya kuoga, kula na kulala vizuri. Hali hii iliwavutia wasichana wengine, na ikawa kwamba kila askari aliweza kujipatia wake wachanga zaidi ya mmoja. Huko vijijini, wake hawa walipewa jina la "Wake wa Hali ya Hatari." Wengine ambao hawakuolewa, walipewa jina la "Rarua" kwa vile walizoea kurarua chapati nyumbani mwa askari.

Ingawaje, kulikuwako na wasichana wengine kama Mumbi, ambao walichukia sana hali hiyo ya kutangatanga, katika kambi za askari. Ingawa walijua kwamba vijana waume walikuwa wengine wameishaingia misituni, wengine wamehamishwa, na wengine wameuawa, wao waliona ni lazima kungoja mpaka hali ya Hatari iishe. Walitumaini vijana marafiki zao watarudi, na hata wasiporudi, pengine wangepata vijana wengine wazuri na ambao wangependana. Kwa kutumaini hivi, walikaa tu nyumbani mwa mama zao, huku wakila taabu kama watu wengine. Hawakupenda kamwe kupoteza sifa zao.

Wasichana kama hawa walichukiwa sana na askari, na yeyote kati yao aliyeshitakiwa kwamba amekula kiapo, aliteswa sana.

Maina na wenzake walichukua kila mmoja bunduki ya .303, ambayo ni bunduki kubwa na iwezayo kutupa risasi mbali. Mau Mau walipenda sana bunduki hii, na kila walipopata nafasi, waliwashambulia hawa askari na kuwanyang'anya hizo bunduki. Kijana Mzungu aliyeongoza kikundi cha Askari Walinda Nyumba, aliwaonya sana wazichunge bunduki zao. Lakini askari wengi waliposhambuliwa na Mau Mau waliona ni heri kutupa bunduki wakijua kwamba Mau Mau wakishapata bunduki hawatawafuata tena.



# 2 Jani la maji

Safari ya kutoka Konyu kwenda Githunguri ilianza kama saa tano za asubuhi. Jua kali la mwezi wa Januari liliwachoma sana askari na mahabusu pamoja. Kwa vile askari ndio waliovalia fulana zenye joto, wao ndio, walioisikia joto zaidi. Walitokwa na jasho usoni hata na mwilini, hivi kwamba walitembea pole kwa kuchoka.

Pamoja na Mumbi palikuwako na wazee wengine wawili na kijana mmoja. Wote walikuwa mahabusu na wote walikuwa wameshitakiwa kwa kula kiapo. Yule kijana alikuwa ameshitakiwa sio tu kwa kula kiapo lakini vile vile kwa kulisha kiapo na kuchukua bunduki. Haya yalikuwa mashtaka mabaya sana, maana yeyote aliyeshitakiwa na kuhukumiwa kwa makosa kama hayo, alikuwa ni lazi-

ma kunyongwa au kufungwa jela zaidi ya miaka kumi. Huyo kijana alijua hana la kufanya na asipopata njia ya kutoroka ni lazima atahukumiwa. Watu wengi watoto waume na wake, walikuwa wamesema kwamba ni yeye aliyewalisha kiapo. Hata ingawa hii ilikuwa ni kweli, hakukubali alipoulizwa na Chifu, kama kwamba alijua chochote juu ya kiapo.

Njiani walipokuwa wakisafiri kuelekea Githunguri, askari mmoja alitangulia mbele akifuatwa na mahabusu, ambao nao walifuatwa na askari wawili nyuma. Kila mmoja wao alikuwa amechoka kwa jua kali. Walipofika Tegu kijito kidogo kilicho karibu na kijiji cha Gikumbo, wote walikaa chini na kuanza kunywa maji. Hawakuwa na kikombe cha kutekea maji. Mahabusu walilala chini na kunywa maji kama ng'ombe. Maina na askari hawakufanya hivyo. Maina alimwambia Mumbi, "Nenda kaniletee jani la kunywea maji."

"Nikalitoe wapi?" Mumbi akauliza.

"Nikalitoe wapi ?" Maina akarudia kwa hasira. "Kwani huna macho ?"

"Nenda kule ng'ambo shambani ukalikate."

Maina mwenyewe hangethubutu kuingia shambani kukata jani. Aliogopa pasiende pakawa na Mau Mau wamejificha hapo ndani. Lakini yeye hakujali kitu hata Mumbi akiwakuta. Fikirani mwake Mumbi alikuwa mtu asiye na maana, kwanza kwa sababu alimfikiria kuwa mfuasi wa Mau Mau na tena kwa sababu alikataa kuwa rafikiye.

"Unajivuna hivi kwa sababu wewe ni rafiki wa Mau Mau ?" Maina akaendelea. "Ngoja utaona. Hakuna mtu aliyekula kiapo atakayeponyoka."

Mumbi hakusema lolote. Alijua akisema Maina huenda akampiga. Aliona heri anyamaze kimya na kufanya kama alivyoambiwa. Aliruka mto na kuingia shambani akaanza kukata jani la kunywea maji.

Huko shambani mahindi, maharagwe, ndizi, miwa, na viazi vyote vilimea pamoja. Ilikuwa rahisi sana kwa watu kujificha hapo ndani bila kuonekana. Kwa vile watu hawakukubaliwa kulima, mashamba yao kwa mwezi mzima, majani mengi yalikuwa yamemea na kulifanya shamba liwe kama kichaka.

Mumbi aliingia hapo shambani kama alivyoamriwa. Majani mengine yaitwayo "mshika kondoo" yalishikilia miguu na nguo zake. Yeye hakujali kwani alikuwa tu akitazama kila upande huku nafsi yake ikimwambia labda palikuwa na mtu hapo ndani. Alikata jani upesi na akaanza kuvuka mto kurudi kwenye wale wengine. Lakini kabla hajaruka, askari mwingine alimwambia amletee jani na yeye pia. Mumbi alirudi tena shambani na kukata jani la pili.

Mara tu alipoinama kukata jani, alisikia huko ndani sauti ndogo ya majani yaliyokauka. Upesi alitupa macho hapo mbele yake, na mara tu akaona mtu amemkodolea macho makali kama ya mnyama. Nyele zake ndefu ambazo zilifika mpaka mabegani, zilikuwa zimesukwa kama zile za wasichana. Nguo zake zilikuwa zenye uchafu na zimeraruka. Aliketi akapiga goti kwa mguu wake wa kulia, na mguu wake wa kushoto umesimama. Mkononi alishika bunduki tayari kumpiga Mumbi.

Mumbi alishituka sana alipomwona lakini hata hivyo hakutoa sauti yoyote. Alijisikia kama ame-

kwisha kufa na hata sauti haingeweza kutoka. Yule mtu alimtazama tu bila kufunga macho. Mumbi naye alimtazama, na wote wawili wakatazamana. Hajui walisimama kwa muda gani katika hali hii, lakini alisikia hawezi kugeuka wala kukata jani. Alilishika tu huku akiitazama bunduki iliyolengwa kuelekea kwake.

Ilikuwa kama saa sita na nusu. Maina alifungua radio yake ndogo aliyoichukua kila alipokwenda, na mara sauti kutoka katika radio ikasema, "Kikundi cha askari polisi kutoka katika kituo cha polisi cha Niana, kilitupiwa risasi na magaidi wa Mau Mau karibu na mto Hombe. Na wao waliwatupia risasi lakini hakuna aliyejeruhiwa. Magaidi walitoroka na kuingia msituni.

"Kikundi cha magaidi kilishambulia kijiji cha Marigi huko pande za Fort Hall, na kuchukua mtu na mke wake, pamoja na askari wanane wa Kulinda Nyumba. Mtu na mkewe walitoroka lakini askari waliuawa. Maiti zao zilionekana maili tatu kutoka hapo kijijini.

"Kikosi cha askari wa K.A.R. kilikuta kimengojewa na kundi kubwa la magaidi wa Mau Mau upande wa Embu karibu na kijiji cha Ena. Magaidi hao ambao walichukua bunduki zitoazo risasi mfululizo, walikimbia askari wa K.A.R. walipowatupia risasi.

"Bwana Nicholson alihukumiwa kulipa faini ya shillingi mia tano, kwa kuacha bunduki ndani ya motokaa bila kufunga sawasawa, motokaa yake. Baada ya dakika tano tu alirudi na kuikuta imeishaibiwa.

"Mjaluo mmoja kwa jina la Ondiek Okong'o alifikishwa mbele ya Hakimu wa Kisumu na kushitakiwa kuwa mshiriki wa Mau Mau. Alikiri makosa yake akahukumiwa kifungo cha miaka saba kufanya kazi ngumu.

"Mkikuyu mmoja alikutwa amenyongwa na magaidi karibu na shamba la Bwana Davis huko upande wa Nanyuki.

"Kikosi cha askari wa K.A.R. kilikutana na magaidi karibu na kijiji cha Gikumbo upande wa Fort Hall. Baada ya kutupiana risasi magaidi walitoroka. Yafikiriwa mmoja wao alipigwa risasi na kujeruhiwa ingawa hakupatikana."

Habari hii ilipokuwa ikitangazwa, Maina na askari wengine walisikiliza hata wakasahau kwamba Mumbi alikuwa bado hajarudi. Wao walifikiri kwamba hata na yeye alikuwa akisikiliza. Wote walishituka waliposikia jina la kijiji cha Gikumbo likitajwa. Gikumbo kilikuwa nusu maili kutoka mahali walipokuwa. Ilikuwa yawezekana kwamba magaidi hao walikuwa karibu tu na wao. Fikira kama hizi ziliwafanya kuogopa sana hata zikamfanya Maina kukumbuka kwamba Mumbi alikuwa ng'ambo ya mto. Alimtazama na kwa sauti yenye ukali akamwambia, "Haraka twende."



# 3 Mtaa wa Kariokor

Huko Kijiji cha Ragati, habari ya kushikwa kwa Mumbi ilienea kama moto wakati wa jua. Akina mama walisemezana kwa sauti ya chini wasije wakasikiwa na askari, na kusema vile ilivyokuwa vibaya kwamba msichana mzuri kama Mumbi alikuwa 'ameshikwa. Habari ilimfikia mama yake ambaye hakuwako nyumbani askari walipomchukua mwanawe. Alikuwa amekwenda kuteka maji pamoja na wanawake wengine, huku wakilindwa na askari Walinda Nyumba.

Ingawa watu walisema sana habari ya Mumbi, kulikuwako na habari nyingine ambayo hakuna aliyetaka hata kuinena. Hii ilikuwa habari ya kushikwa kwa kijana mmoja ambaye watu wote walimjua na walimpenda. Yeye alikuwa ni Meja Blue, kijana

wa upande wa Gaturiri. Ni yeye aliyeongoza kikundi cha Mau Mau kilichopigana katika upande wa Kiamariga, kikundi chenye nguvu na chenye vyombo vya vita vya kila aina. Askari wa Serikali walikiogopa sana kikundi hiki, na hawakupenda kamwe kukutana nacho.

Kabla ya vita kutokea, Meja Blue alikuwa akifanya kazi ya shambani. Hakuwa na bibi yake mwenyewe, lakini alikuwa akiwasaidia wazazi wake pamoja na bibi na watoto wawili wa nduguye, ambaye alikuwa ameuawa katika Vita Vya Pili vya Dunia. Baba yake alikuwa mzee sana na hangeweza kuwasaidia kwa kitu chochote. Wote nyumbani walitegemea msaada kutoka kwa Meja Blue.

Ingawa Meja Blue naye alikuwa askari katika Vita vya Pili vya Dunia na akapata kufika mpaka Burma, aliwahi kurudi nyumbani kwao bila kujeruhiwa. Lakini nduguye na vijana wengine aliowajua kutoka Kenya, walipata masaibu mengi. Wengi wao waliuawa na wengine kama Kanja, wakapoteza miguu au mikono yao. Walirudi makwao wakiwa vilema, na bila msaada wowote kutoka serikalini.

Kama vijana wengine waliokuwa katika Vita vya Dunia, wakipigania Serikali ya Waingereza, Meja Blue alipigana akifikiri kwamba Vita vikiisha mambo yatakuwa tofauti hapo kwao nyumbani. Ingawa Waafrika walipewa mshahara kidogo kuliko ule wa Wazungu, askari wenzao, wote walifanya kazi kwa bidii bila kujali mtu ni wa rangi gani. Vijana askari wa Kiafrika, walipigana na kupoteza maisha yao wakitumaini kwamba vita vikiisha na wao wakirudi nyumbani kwao, serikali itawaheshimu na hapatakuwako na ubaguzi hotelini, bara-

barani au kazini. Walifikiri watapewa mshahara sawa na Wazungu ikiwa walikuwa na ujuzi sawa sawa. Vile vile walitumaini kwamba wale wasio na mashamba watapatiwa.

Vita vilipoisha na vijana hawa wakarudi hapa Kenya, Waafrika walirudi kwao nyumbani, yaani katika makao ya Waafrika, nao Wazungu wakarudi nyumbani kwao, yaani, mashambani. Mambo yalianza kuendelea kama yalivyokuwa hapo zamani. Meja Blue alirudi kuishi hapo kwao Gaturiri, bila kazi na bila tumaini la kupata kazi yoyote. Alitumia pesa alizopata akiwa vitani zikaisha. Nguo na viatu alivyokuwa navyo akitoka vitani vikaisha mpaka akalazimika kutembea miguu mitupu. Alitembeatembea huko na huku mashambani akitafuta kazi asipate. Bila kazi hakupata pesa na bila pesa hakuweza kununua hata chakula. Sigara aliyozoea kuvuta akiwa vitani, kwani walipatiwa bure, hakuweza kupata. Alilazimika kuvuta "Kiraiku" yaani majani makavu ya miti yatengenezwayo tumbako na wazee. Aliyatumia kama sigara ingawa yalikuwa na moshi mkali sana.

Siku moja Meja Blue alikata shauri kwamba ni lazima aende mpaka Nairobi akatafute kazi huko. Ingawa alijua ya kwamba watu wasio na kazi hawakukubaliwa kuingia Nairobi, alifikiri kama akifika huko, huenda akapata kazi nzuri na yenye mshahara mzuri ili ajisaidie na awasaidie wazazi wake huko nyumbani. Alifikiri vile vile kwamba akishapata pesa, angeweza kumlipa Ndegwa mahari ili amuoe Wahu bintiye ambaye walipendana sana.

Hizi ndizo fikira zilikuwa zimemjaa kichwani, siku moja alipofunga safari ya kwenda Nairobi.

Ilikuwa siku ya Jumamosi, wakati soko la Karatina hujaa na watu wanaouza na kununua vitu. Meja Blue alitoka kwao nyumbani asubuhi mapema. Begani alichukua sanduku ndogo alilotia nguo zake zilizochakaa. Mkononi alishika bakora ya Kikamba aliyoitumia katika matembezi. Alipofika Kahigaini, kwenye mto mdogo ulio karibu na kijiji cha Ngandu, alimkuta Wahu mpenzi wake anamngojea. Alikuwa amekaa hapo kwa muda wa saa moja, mpaka akafikiri labda Meja Blue alikuwa ameshapita.

Wahu alimwamkia mpenzi wake, mara akalichukua sanduku alilokuwa nalo Meja. Alilifunga kwa kamba aliyokuwa ameleta kutoka kwao nyumbani na mara akaliweka mgongoni mwake wakaanza mwendo. Wahu alikuwa amekuja kumsindikiza mpenzi wake kama ilivyo desturi. Walikwenda, huku wakizungumza mpaka Karatina.

Walipofika Karatina walikwenda mpaka karibu na duka la Hassanali, Mhindi aliyekuwa mnunuzi wa mboga hapo Karatina na kuzipeleka mpaka Nairobi. Meja Blue hakuwa na pesa. Alitaka kumwomba Kanja, dereva wa lori la Hassanali amsaidie na kumpeleka mpaka Nairobi. Kanja alimjua Meja Blue sana na alikubali bila shida yoyote kumsaidia. Walipofika hapo, lori lilikuwa tu karibu kuondoka na kwa hivyo hawakuwa na wakati wa kufanya jambo jingine lolote.

Ingawa Kanja alikubali kumsaidia Meja Blue, hangekubali kumchukua hapo machoni mwa Hassanali, maana angefanya hivyo, angefutwa kazini papo hapo. Hii ni kwa sababu, lori halikukubaliwa kuchukuwa abiria. Lilikubaliwa kuchukua mizigo peke yake. Meja Blue na Wahu walikwenda kwa

miguu mpaka karibu na Mugumo, yaani mti mkubwa ulio karibu na shule ya Kiamwangi. Walisimama hapo na kungojea lori lifike. Walikaa kimya bila kusema lolote kwa muda. Fikirani na moyoni walikuwa wakisikia uchungu kwa kuachana lakini hakuna aliyesema lolote. Baada ya kama dakika tatu katika hali hii, Wahu alifungua mdomo akasema, "Utarudi lini ama utanisahau ukienda Nairobi?"

"La, sitakusahau," Meja Blue akasema. "Nikipata kazi nitakuja upesi na nitakuchukua niende nawe. Je, utakubali?"

"Kwa nini kuniuliza hivyo? Unajua hata ungeniambia hivi leo ningekubali," Wahu akasema.

Meja Blue alimkumbatia Wahu, na wote wawili wakasimama huku Wahu akiwa ameficha uso wake kifuani mwa Meja Blue, na machozi yakaanza kumtoka.

"Pole mpenzi," Meja Blue akamwambia, "nitarudi na nitakuchukua tuishi pamoja milele wakati nipatapo kazi."

Sijui wangalikaa katika hali hii kwa muda gani kama wasingalisikia sauti ya lori likikaribia. Lori lilifika na Meja Blue akaukumbatia mkono wa Wahu wa kulia akiyatazama macho yake akasema, "Ubaki na Neema."

Nawe nenda na Neema," Wahu naye akamjibu. Walitazamana kwa mara ya mwisho na hapo wakasikia Kanja akiita, "Kimbia twende!"

Meja Blue alimwacha Wahu akakimbilia lori. Alitupa sanduku lake juu ya lori akapanda na kukaa juu ya mboga, akawa kama gunia. Hata alijifunika kwa gunia maana huko njiani askari wali-

kuwa wangoja tayari kumshika mtu yeyote aliyesafiri juu ya lori. Lori lilianza kwenda na Wahu akaachwa peke yake, huku akiinua mkono wake juu, kumpa kwa heri mpenzi wake. Ingawa hawakujua, hii ndiyo ilikuwa mara yao ya mwisho kuonana.

Lori lilichukua watu watatu, Kanja, msaidizi wake, na Meja Blue. Walikuwa zaidi ya kiasi cha watu waliokubaliwa na sheria, maana lori lilikubaliwa kuchukua watu wawili tu, yaani dereva na msaidizi wake. Wote watatu walisafiri wakiogopa pengine wangesimamishwa na polisi huko njiani. Kwa sababu hii, dereva alimwambia msaidizi wake apande juu ya lori awe akitazama mbele na nyuma, ili akiwaona askari, amwambie dereva. Meja Blue naye alikaa hapo karibu na dereva tayari kuruka na kukimbia wakati wangesikia ishara.

Kwa bahati njema, walisafiri mpaka Thika bila kusimamishwa na mtu yeyote. Lakini walipofika Thika waliwakuta askari Kanga wamesimama. Wao hawakuwazuia watu kwenda Nairobi, wala kuwauliza wale waliosafiri juu ya lori. Walilotaka ni kujua tu kama mtu alikuwa amelipa kodi. Kwa bahati wote watatu walikuwa wamelipa kodi zao na wakawa na vyeti vyao vya kodi tayari. Askari walipoziona, waliwakubalia kupita.

Hata ingawa walikubaliwa kwenda, hawakuwa na furaha. Walianza kufikiria polisi wa Muthaiga. Hakuna motokaa yeyote iliyopita kutoka upande wa mashambani bila kupekuliwa na polisi wa Muthaiga. Askari hawa walikuwa wakali hivi kwamba waliwapiga watu na kuwashitaki kwa makosa madogo kama kuzidisha uzito kwa ratili moja. Madereva wote kutoka Nyeri, Fort Hall, Thika na kwengine-

ko, waliwaogopa sana askari wa Muthaiga. Kanja aliwaogopa zaidi kwa sababu alikuwa ameshitakiwa na wao mara tatu. Kila mara alipatikana na hatia ya kuzidisha uzito wa mboga.

Walipofika "Rui-rua-Aka" yaani mto wa wanawake, Kanja alimwambia Meja Blue ashuke na kutembea kwa miguu mpaka Nairobi. Ilikuwa bado maili tatu hivi kufika Kariokor, mtaa Meja Blue alitazamia kulala. Lakini kufika hapo ilikuwa taabu sana, kwa sababu hakuna mtu aliyekubaliwa na polisi kutembeatembea katika barabara za Nairobi bila pasi. Alikuwako siku ile Mzungu mmoja mkali sana, ambaye aliwashika na kuwatia gerezani Waafrika wote waliokuwa Nairobi bila kazi. Waafrika walimwita "Kifagio".

Aliposhuka kutoka juu ya lori, lori liliendelea, na Meja Blue huku akilishika sanduku lake akaachwa nyuma. Alilitazama mpaka likatokomea mbali. Ni wakati huo alipoamka na kujua kwamba alikuwa pekee, maili karibu mia moja kutoka kwao, na hakuwa hata na senti moja. Asipofika Kariokor bila shaka atalala bila chakula, na hajui atalala wapi. Alijua akisafiri kwa barabara huku akichukua sanduku, bila shaka atajikuta mikononi mwa polisi na huenda akatiwa jela. Alikata shauri kuingia katika msitu wa Karura na kutembea mpaka afike karibu na Mathare, na hapo angeweza kuvuka mto na kuingia mtaa wa Pangani. Kule angejifananisha na Waafrika wengine waliofanya kazi za upishi na ayah nyumbani mwa Wahindi.

Ilikuwa kama saa kumi na mbili jioni alipofika Kariokor. Alimkuta rafikiye Kagwe, naye akamkaribisha kwa furaha. Kagwe alipika ugali wakala na

kunywa chai. Walikaa kitako na kuambiana mengi yaliyotokea tangu kutoka vitani. Wote wawili walikuwa Vitani pamoja, na wote wakawahi kufika Burma.

Chumba cha Kagwe kilikuwa kidogo sana. Aliweza tu kuweka kitanda kimoja na kuacha nafasi kidogo aliyoitumia kama mahali pa kukaa na kupika. Chumba chenyewe kilijaa vitakataka kama nguo kuu kuu za kijeshi alizozinunua na kuuza kwa soko la magendo. Kulikuwako mabati yaliyotengenezwa kutokana kwa madebe ya petroli. Yote yalikuwa yanunuliwa kwa siri na hakuna aliyejua yalitoka wapi. Hii ndiyo tu biashara Waafrika wangeweza kufanya siku zile. Biashara zingine zote katika mji wa Nairobi zilikuwa zaendeshwa na Wahindi na Wazungu.

Jioni ile baada ya kula chakula, Kagwe alimweleza Meja Blue taabu za Waafrika hapo Nairobi. Hapakuwa na kazi, na Kifagio aliwashika wale wote wasiokuwa kazini. Wale waliopata kazi walipewa mshahara mdogo hata haukuweza kulipia kodi za aina nyingi walizoambiwa kulipa. Wazungu waliokuwa nao vitani wengine ndio walikuwa ma-inspekta wa polisi. Waliwashika Waafrika na kuwatia korokoroni ikiwa hawakulipa kodi. Nairobi hapakuwa mahali pa Waafrika kuishi.

Wote wawili, Meja Blue na Kagwe, walikaa kimya kwa muda mrefu mara baada ya kusema hayo, na kusikia uchungu moyoni walipokumbuka taabu walizokuwa nazo Waafrika wenzao. Walikasirika zaidi walipokumbuka siku moja huko Colombo, baada ya kuwazika askari wa Kiafrika waliouliwa huko Burma, vile Kapteni wao alipowaambia kwamba, kwa

kazi nzuri Waafrika waliyoifanyia serikali ya Mfalme, watasaidiwa na kuheshimiwa wakirudi kwao Kenya. Lakini waliporudi, hawakupata msaada wo wote. Wale waliopata msaada ni vijana Wazungu, ambao ndio walipatiwa mashamba huko upande wa Naromoru na kwengineko.

Walikwenda kulala kama saa tano za usiku. Meja Blue na mwenzake hawakulala vizuri kwa sababu hata baada ya kwenda kitandani, fikira zao ziliendelea kushughulika na taabu waliokuwa nazo. Huko kwenye kitandani walichokilalia wote wawili, maana hapakuwa na nafasi ya kuweka cha pili hata kama kingekuwako, kunguni walimshambulia Meja Blue sawasawa. Hawakumla Kagwe kwa sababu walikuwa wamemzoea na kwa hivyo alipata kulala kidogo.

Hawajui walikuwa wamelala kwa muda gani wakati waliposikia Kong', Kong', Kong'! huko mlangoni. Hii ilifuatiwa na sauti kali na kusema, "Fungua !"

Wote wawili waliamka mara moja na bila kusema lolote wakajua ni askari wa kifagio, walikuwa wakiwatafuta wageni. Mlango ulizidi kupigwa na sauti ikasema tena, "Fungua haraka !"

Hivi kwamba Kagwe na mwenzake hawakupata nafasi ya kuvaa nguo zao. Kagwe alifungua mlango upesi na mara chumba chao kikaangazwa kama mchana na taa kubwa walioichukua askari.

"Toeni pasi zenu upesi," wakaamriwa. Kwa mikono iliyotetemeka wote wawili walianza kutafutatafuta pasi mifukoni mwa nguo zao. Meja Blue

alijua hakuwa na pasi lakini aliendelea tu kutafuta kama mwenzake.

"Toka nje upesi," waliamriwa. "Namshike pasi zenu," askari wakasema. Huko wakichukua nguo zao katika mikono yao walitoka nje na kusimama hapo. Walipotazama kila upande hapo mtaani, walichoweza kuona ni askari na taa zao, huku wamevalia makoti yao meusi na kofia zao za chuma. Pamoja nao walikuwako wenyeji wengi wa mtaa wa Kariokor, wote wakiwa wamevaa nguo zao za ndani. Walikuwako waume, wanawake na watoto, wote wakitetemeka kwa baridi na kwa hofu.

Hekaheka hii iliendelea kwa muda wa saa moja. Mwishowe wasiokuwa na pasi walichukuliwa na kupelekwa mpaka kituo cha polisi cha Pumwani, na kulala hapo ndani ya gereza. Asubuhi yake bila kesi yoyote, wote walitiwa juu ya malori na kurudishwa kila mmoja kwenye jimbo lake. Motokaa zingine zilielekea upande wa Nyanza, zingine upande wa Machakosi na zingine upande wa Nyeri na Karatina. Zote ziliwarudisha makwao wale waliopatikana Nairobi bila pasi wala cheti cha kazi.

Kati ya wale waliorudishwa kwao alikuwako Meja Blue. Alirudishwa mpaka Karatina, siku ya pili tangu alipotoka hapo. Walipofika Karatina, Meja Blue alishuka chini ya gari la polisi lililowaleta, nalo likaendelea mpaka Nyeri, huku likisimama njiani kuweka watu wengine waliokuwa wakirudishwa kwao pamoja na Meja Blue.

Meja Blue alipoachwa hapo Karatina, alitafuta jiwe na kulikalia na mara akainamisha kichwa chake chini kwa taabu.

"Sasa nitafanya nini?" akajiuliza, moyoni. "Nikirudi nyumbani hakuna chochote. Nikienda Nairobi nitarudishwa tena, na pengine huenda nikatiwa jela." Hakuwa na la kufanya isipokuwa kulia. Sanduku lake lililokuwa na nguo zake alikuwa ameliacha Kariokor, chumbani mwa Kagwe. Hakuwa na pesa. Hata senti kumi za kununua kikombe cha chai hangeweza kupata. Alikaa hapo, maili nne tu kutoka kwao nyumbani bila uwezo wala moyo wa kurudi.

Alikuwa katika hali hii wakati Wangu, dadake Kinaro, alipomwamkia.

"Hujambo Muthee," akamsalimu huku akimwita kwa jina lililokuwa lake la kuzaliwa.

"Sijambo Wangu," Meja Blue akasema huku akiwa kama mtu aliyeamka kutoka katika usingizi. Alisimama na kumpa mkono Wangu.

"Mbona unakaa hapa kama mtu aliyefiwa?" Wangu akamwuliza.

"Amka ukaninunulie chai," Wangu akaendelea huku akichekacheka. Kusikia hivyo, Meja Blue aliona haya sana kusema hakuwa na senti hata moja. Lakini haikuwa shida kumwambia Wangu hivyo maana walijuana vizuri. Kinaro nduguye Wangu, alikuwa rafiki wa Meja Blue tangu walipokuwa watoto. Hata walikuwa wametahiriwa siku moja na katika uwanja mmoja. Kwa sababu hii waliheshimiana sana, na wakawa kama ndugu.

"Kinaro yuko wapi?" Meja Blue akamwuliza Wangu.

"Yuko pale dukani, ndiye ninayemsindikiza. Anarudi kazini," Wangu akasema.

"Angali afanya kazi huko pande za Kiganjo?" Meja Blue akamwuliza. Moyoni alianza kufikiri pengine ingekuwa vizuri kama angeenda pamoja na Kinaro na kutafuta kazi huko Kiganjo.

"Ndiyo," Wangu akasema. Wote wawili walielekea dukani pale Kinaro alipokuwa anakunywa soda. Alipomwona rafiki yake Meja Blue, Kinaro alifurahi sana, na wote wakaamkiana kwa furaha. Ilikuwa miaka miwili tangu walipoonana kwa mara ya mwisho.

"Lete Fanta," Kinaro akamwambia mwenye duka. "Fungua na mpe kijana huyu."

Mwenye duka alifungua chupa ya Fanta na kumpa Meja Blue. Meja Blue aliichukua na kuanza kunywa kwa furaha, kwani alikuwa na njaa. Tangu usiku uliotangulia, alipokula ugali Kariokor, hakuwa ameuma chochote. Bila shaka tumbo lake lilikuwa tupu kabisa na kwa sababu hii aliifurahia sana chupa ya soda.

"Umekuwa wapi wakati huu wote?" Kinaro akamwuliza Meja.

"Aa hapa nyumbani tu," Meja Blue akajibu. "Nimetafuta kazi kila mahali sikupata. Hata jana nilikwenda Nairobi kutafuta kazi, lakini usiku nikafagiliwa na kurudishwa hapa na kifagio. Nimefika hapa hivi leo." Moyoni Meja Blue alisikia uchungu sana kufikiri hivyo.

"Kweli umepata taabu," Wangu akasema. "Mbona usije kutafuta kazi pande za Kiganjo?" Kinaro akamwuliza. "Kuna Wazungu wengi wanaohamia hapo karibu na Kiganjo, na mimi husikia watu wakisema ni rahisi kupata kazi kwao."

Wazungu hao walikuwa ni askari wa Kiingereza waliokuwa katika Vita vya Pili vya Dunia. Wengi wao walikuja hapa Kenya kuishi baada ya vita, na Serikali ikawapatia mashamba na pesa za kuwasaidia kuyalima hapo karibu na Kiganjo na kwenginek0.

Meja Blue alimshika Kinaro mabegani na kumwambia waende hapo nje wasemezane. Wote wawili walitoka nje na mara Meja Blue akamwambia Kinaro. "Ndugu yangu, ningetaka sana kwenda pamoja nawe huko Kiganjo nikatafute kazi, lakini sina hata senti moja ya tikiti. Nimefilisika kabisa."

Kinaro alimtazama rafikiye na kutia mkono wake mfukoni. Bila kuuliza swali lolote akatoa noti ya shilingi tano na kumwonyesha rafikiye.

Hii itatutosha wote wawili. Nenda ukailete mizigo yako ili twende kwenye kituo cha gari la moshi."

"Sina chochote kingine," Meja Blue akasema. "Sanduku na nguo zangu viliachwa Nairobi. Hatukupewa nafasi ya kuchukua chochote isipokuwa nguo hizi ambazo nimevaa."

Walirudi dukani na kuchukua sanduku la Kinaro na wote wakaelekea kituo cha gari la moshi. Ilikuwa saa kumi na moja hivi, na jua lilikuwa limeishazama pande za Milima ya Nyandarua. Huko upande wa Kaskazini kilele cha mlima Kenya kilionekana wazi kwani hapakuwa na mawingu yoyote angani. Meja Blue na rafikiye walisafiri kuelekea Kiganjo, na huko njiani walifurahi kuona vile jua la jioni lilivyokuwa limeifanya nchi nzima kuwa nzuri.

Meja Blue hakutafuta kazi. Alichaguliwa kuingia msituni kama askari wa Mau Mau.



# 4 | Sherehe ya kiapo

Katika gari walimokuwa wakisafiri, Kinaro na Meja Blue walisema kidogo tu, na yale waliyoyasema yalikuwa ni maneno tu ya kila siku. Walizungumza juu ya wasichana, kazi, na juu ya vijana wenzao. Huko nje ya gari, jua lilikuwa lawaka vizuri kama lifanyavyo kila alasiri ya mwezi wa Januari. Akina mama walikuwa wamejaa njiani huku wamechukua mizigo ya kila aina migongoni mwao. Wengine walikuwa wanatoka mashambani na wengine walitoka kwenye shughuli zao za Jumapili. Wazee na watoto wa kiume nao walionekana wakirudisha ng'ombe na mbuzi nyumbani, kutoka malishoni. Pote palikuwa na amani na kila mtu alionekana

akiendelea na shughuli zake kama ilivyokuwa kawaida.

Baada ya kusafiri kwa muda wa saa moja hivi, walifika Kiganjo. Walishuka upesi na Kinaro akachukua sanduku lake, naye Meja Blue akachukua kikapu ambacho Wangu alikuwa amemtilia nduguye ndizi, mboga, maharagwe, hata na viazi vya Kikikuyu. Meja Blue alipokichukua kikapu alihisi kwamba kilikuwa kizito sana na hapo akamwambia Kinaro,

"Hei dadako alikutilia chakula kingi," alisema huku akikiwekelea mabegani.

"Kama ungalinipa pombe na mahari ni wewe ungelitiliwa," Kinaro naye akamwambia Meja Blue huku akimfanyia utani.

"Ng'ombe nitatoa wapi na Mzungu ametunyima kazi?" Meja Blue naye akamjibu. Maneno kama haya husemwa tu na watu ambao ni marafiki sana.

Walipotoka juu ya gari walienda moja kwa moja mpaka mtaani walipoishi wafanyi kazi wa Timsales Ltd. Hii ni Kampuni iendeshayo kazi ya kupasua mbao na ambao ina kiwanda cha mbao hapo karibu na kituo cha gari cha Kiganjo. Hapo ndipo Kinaro alipofanya kazi kama dereva wa lori kubwa lililosafirisha miti kutoka msitu wa Mlima Kenya mpaka Kiganjo. Hapo Kiganjo hiyo miti ilipasuliwa mbao na mashine kubwa.

Chumba cha Kinaro kilijengwa na visehemu vya mbao na paa ikaezekwa na makaratasi. Kili-

kuwa chumba kimoja tu na kitanda, jiko na meza vikawa papo hapo. Hapo mtaani palikuwa na nyumba nyingine kama mia moja na zote zilikuwa sawasawa na ile ya Kinaro. Zote zilikaliwa na watu waliofanya kazi hapo kiwandani. Harufu ya moshi kutoka ndani ya nyumba hizo, ilitapakaa pote na kuwafanya wote walioishi hapo kununuka vile vile.

Kinaro aliwasha moto na mara moja akaweka karai yenye maji motoni. Yalipochemka, alitoa unga kutoka ndani ya debe alililoliweka uvunguni mwa kitanda chake, akaanza kupika ugali. Chakula kilipoiva, alitoa buyu la maziwa alilolitundika juu ya mti uliokuwa karibu na kichwa cha kitanda. Alitoa vile vile mikebe miwili ambayo hapo zamani ilitumiwa kwa kutia kahawa au nyama za mikebe na mahabusu wa Kitaliani walioishi hapo Kiganjo. Aliijaza kwa maziwa na Meja Blue, ambaye tumbo lake lilikuwa lauma kwa njaa akachukua mkebe mmoja, na Kinaro naye akachukua mkebe wa pili. Walianza kula ugali na kunywa maziwa.

"Sijakula ugali mzuri kama huu," Meja Blue akasema na kinywa kilichojaa ugali. "Nani alikufundisha kupika?"

"Mimi najua kupika ugali kuliko mwanamke yeyote," Kinaro naye akajisifu.

"Chunga usije ukakose mke," Meja Blue naye akamwambia huku akitia donge la ugali kinywani, na kulizungushazungusha kwa ulimi lipoe. Muda si mrefu, kila mmoja alianza kutoka jasho kwa

vile chumba kilivyokuwa kidogo na ugali ulivyokuwa moto. Hawakusema maneno mengi kwani kama Waafrika wasemavyo, "Mto hunyamaa unapojaa."

Karibu saa tatu za usiku, baada ya kula na kunywa, Kinaro alimwambia Meja Blue waende wakaombe pombe kwa rafikiye aliyeishi hapo karibu. Meja Blue ambaye alijifundisha kunywa pombe akiwa vitani, aliipenda sana. Ingawa hivyo, kwa muda mrefu hakupata kunywa kwa sababu hapo kwao, kama mahali pengine pote, walipoishi Waafrika, Serikali haikuwaruhusu watu kutengeneza pombe. Hata ikiwa ni pombe ya kupeleka mahari wakati wa kuoa, hakuna mtu yeyote angekubaliwa kutengeneza. Yeyote aliyepatikana na kosa kama hilo, alipelekwa jela au kutozwa faini. Hii ilikuwa shida sana kwa wazee ambao katika mila za Wakikuyu ni lazima wapewe pombe wakati wa kuposa.

Chumba cha rafikiye Kinaro kilikuwa si mbali sana. Ndicho kilikuwa cha mwisho kabisa kuelekea upande wa mashariki wa mtaa. Mbele ya mtaa palikuwa na msitu mkubwa ambao ulienea mpaka Mlima wa Kenya. Huko ndani yake, kulikuwako na mashamba ya Wazungu, lakini yote yalikuwa kama msitu. Wao hawakulima, waliweka ng'ombe na farasi tu. Wengine hawakuweka chochote, ila walijijengea nyumba kubwa za kuishi na kuacha msitu kama ulivyo. Wanyama kama ndovu, nyati, vifaru, punda milia, na wengineo, waliishi hapo. Usiku ungeweza kusikia sauti zao na hasa sauti za fisi na nyani.

Walipoingia chumbani walikikuta kimejaa watu. Hawakufanya kelele kama watu wanywao

pombe, na nyuso zao zilionyesha si kama za watu waliolea na mvinyo. Kila mmoja alinyamaza kimya kama wote walikuwa wangojea kitu. Kinaro na Meja Blue walipoingia, watu wawili walisimama na kuwapatia viti vya kukalia. Wote wawili waliamkiwa kwa heshima ambayo Meja Blue hakupata kupewa na mtu yeyote mbeleni. Wote wawili walikaa chini na kwa muda hakuna aliyesema lolote. Wote walitazama chini tu na kungoja.

Mara mtu mmoja ambaye Meja Blue hakumjua akasema, huku akimtazama Kinaro, "Sote tuko tayari."

Meja Blue hakujua walikuwa tayari kufanya nini, lakini alifikiri labda ni kunywa pombe. Hakujua aliyesema ni nani lakini baadaye alijua ni Njoroge mwenye chumba hicho. Watu wote ambao walikuwa wakaaji wa mtaa huo, na wote walikuwa wafanyi kazi hapo kiwandani, walimtazama Kinaro. Meja Blue alianza kufikiri na kujiuliza ni nini walichokuwa tayari kufanya, lakini hakujisumbua kwa muda mrefu kwa sababu wakati huo Kinaro alifungua kinywa chake na kuanza kusema.

"Ndugu zangu," Kinaro akasema kwa sauti ya chini na yenye uzito, "mlinituma niende Karatina nikafundishwe namna ya kulisha kiapo. Ninyi nyote mnajua kwamba watu weusi hawataweza kumshinda Mzungu wasiposhirikiana na kuwa kitu kimoja. Wasipokuwa kitu kimoja, wataendelea kutendewa maovu na Wazungu hata kama ingawa hii ni nchi

yetu. Hapo mnamwona huyu rafiki yangu. Jina lake ni Muthee. Alikwenda Burma kupigania Serikali ya Mfalme. Huko vitani, Wazungu wote na Waafrika, walikuwa kitu kimoja na walipigana pamoja na waliuawa pamoja. Vita vilipokwisha, rafiki huyu wangu alirudi hapa ajionee Wazungu aliopigana pamoja nao, wakipewa nchi yake.

"Ndugu zangu, ikiwa yupo mtu yeyote ambaye haamini, na atoke nje na aelekee huko upande wa Naromoru. Hataenda mwendo wa maili mbili bila kuona majumba mapya yanayojengewa hao Wazungu. Mtazameni huyu askari wa Mfalme. Sasa hana nguo wala pesa, na alipokwenda Nairobi kutafuta kazi jana, alifagiliwa usiku. Baada ya kulala sakafuni usiku kucha, alirudishwa kwao nyumbani, na muda si mrefu atatiwa gerezani akishindwa na kulipa kodi."

Kinaro alikoma kwa muda na kuwatazama watu. Nyuso zao zilionyesha uchungu mkubwa. Wote walichukia Serikali ya Wazungu, walichotaka papo hapo ilikuwa ni serikali yao wenyewe. Kila mmoja wao angefanya lolote ambalo lingeiangamiza serikali hiyo ya Kikoloni.

"Muthee!" Kinaro akaendelea baada ya muda, "ni Waafrika wangapi mliokuwa nao huko Burma ambao hawakuona, na hawataona jamaa zao tena?"

"Ni wengi," Muthee akajibu kwa uchungu.

"Walikufa kwa nini? Walipata nini? Ninyi mliorudi, mlipewa nini? Ubaguzi, kunyang'anywa

ardhi yenu na umasikini. Huo ndio mshahara Waafrika waliopata baada ya kupoteza maisha yao wakipigania serikali ya Mzungu," Kinaro akasema.

"Huuuuuuu," sauti ya hasira ikatokea kwa kila mtu na kujaa pote chumbani.

"Kuna mtu yeyote kati yetu ambaye hataki sisi tuwe na umoja na kupigania uhuru wetu, akiwako na asimame," Kinaro akauliza.

Hakuna hata mtu mmoja aliyesimama. Wote walishirikiana kwa moyo mmoja kwamba ni lazima Waafrika kushirikiana pamoja ili wapiganie uhuru wao. Wasipofanya hivyo wao na watoto wao wataishi katika hali ya utumwa milele.

"Njoroge!" Kinaro akaita. "Mambo yote yako tayari?"

"Ndio yako tayari."

"Basi lete vyombo. Wengine tokeni nje na baadaye mwingie mmoja mmoja, lakini mtu yeyote asifanye kelele hata kidogo. Mjue polisi wako karibu kiasi cha hatua mia moja na waweza kusikia kama tusipokuwa kimya." Sherehe hiyo ya kula Kiapo iliendelea mpaka saa kumi na moja za asubuhi. Wote waume na wake walioishi katika mtaa huo walikula kiapo kwa hiyari yao na hakuna aliyelazimishwa hata mmoja. Sio tu wakaaji wa mtaa huo, lakini hata na wakaaji wa mashamba yaliyozunguka Kiganjo walifika hapo usiku huo na kula hicho kiapo. Asubuhi wote walirudi kila mtu mahali alipofanya kazi na hakuna aliyesema lile lililofanyika usiku ule.

Baada ya juma moja, habari ilifika kutoka Nairobi kwamba watu wote wa mtaa huo ni lazima wale kiapo cha pili kwa sababu kulitakiwa vijana wengine kuingia msituni, ili wajifunze kupigana. Meja Blue alikuwa bado hajapata kazi, na kwa hivyo akaulizwa na watu wa mtaa huo awatembelee watu waliokaa mashambani na kuwafundisha maana yake "Shirika la watu weusi." Aliipenda sana kazi hii na akaifanya kwa juhudi kubwa na baada ya muda si mrefu alikubaliwa kuwalisha hata na kiapo, watu wa mashambani.

Kazi hii ilimpeleka mpaka Nanyuki huku akitembelea kila shamba. Kila alipokwenda, alikuta habari imekwishafika na watu wengi wanamngojea afike. Alijulikana sana kama mlisha kiapo hodari hata neno likafika polisi nao wakaanza kumtafuta. Habari hii ilimfikia na mara akaanza kujificha asije akashikwa. Watu nao walimsaidia sana, kwani hakuna hata mmoja wao aliyepata kusema kama kwamba alimjua wala kumwona. Kuishinda Serikali, siri ndiyo iliyokuwa kifaa cha vita cha kwanza. Hakuna mtu hata mmoja ambaye alikuwa amekula kiapo angeliweza kusema lolote juu ya kiapo wala juu ya wale ambao walikuwa wamekula. Kwa sababu hii ilikuwa shida sana kwa Serikali kujua ni watu gani waliokuwa washiriki wa Chama hicho cha Siri.

Meja Blue alizidi kuwalisha watu kiapo kwa haraka, kwa sababu alijua asipofanya hivyo, pengine huenda akashikwa mbele ya kumpa kila mtu kiapo. Watu wote walikuwa ni lazima wale kwa sababu wasipokula huenda wakakataa kushirikiana

katika vita vya kuwafukuza Wazungu kutoka Kenya. Siku moja alipokuwa akiwalisha kiapo wafanyi kazi wa shamba la Bwana Luka huko pande za Kabaru, habari iliwafikia kwamba polisi walikuwa karibu. Watu wote walikimbia na kurudi kila mmoja nyumbani mwake. Meja Blue naye akajificha chumbani mwa Mnyapara wa shamba hilo mpaka keshoye. Hakuna mtu hata mmoja aliwapasha habari askari wa polisi kama kwamba kulikuwa na mgeni yeyote hapo shambani.

Meja Blue hakutoka shambani siku hiyo. Kulipokucha, alijificha kwenye msitu uliokuwa hapo karibu mpaka jioni. Alitaka kuona kwamba kila mmoja amekula kiapo asije akawashitaki wenzake Serikalini. Jioni ilipofika, kulikuwako na sherehe kubwa sana na watu wa mashamba yale yaliozunguka wakaja na wote wakala kiapo. Sherehe iliendelea mpaka alfajiri kuku walipoanza kuwika. Watu walirudi kila mtu mahali alipofanya kazi na kila mtu akanyamaza kabisa. Meja Blue naye aliondoka asubuhi mapema na kurudi Kiganjo. Ilikuwa mwezi mzima tangu alipotoka hapo.

Kutoka Kabaru kwenda Kiganjo ilimpasa kupitia msituni kwenye wanyama wakali kama ndovu. Lakini siku ile alikuwa na bahati kama Mtende. Alipofika barabara itokayo Kihuri kwenda Kiganjo, alikutana na gari moja la Timsales Ltd. Yule aliyekuwa akiliendesha alikuwa ni mmoja wa wale wakaaji wa mtaa, ambapo Meja Blue alipata kula kiapo. Hata naye alikula kiapo siku hiyo hiyo tu. Meja Blue alipanda juu ya gari na wote wakasafiri kuelekea Kiganjo.

Huko Kiganjo habari ilikuwa imeishafika kwamba watu wa mashambani walikuwa wanakula kiapo. Polisi walitumwa huko kuchungua na kushika mtu yeyote ambaye angedhaniwa ni mshiriki wa chama cha siri. Askari wa polisi wa kike wakivalia kama wanawake wa kiraia walitumwa kule mashambani kutafuta kazi ili wapeleleze habari ya kiapo. Waliwashitaki watu wengine na wote wakashikwa na kufungwa jela miaka minne kila mmoja.

Meja Blue alipofika Kiganjo, hakukaa sana hapo. Kwanza alikuta mambo yamechacha na polisi walikuwa wakiwashika watu wote waliowadhania kuwa ni wageni. Pili habari ilikuwa imeishafika kutoka Karatina kusema kwamba ni lazima arudi huko, ili akawasaidie viongozi wengine kulisha watu kiapo. Habari hii aliambiwa na rafiki yake Kinaro jioni baada ya kurejea kutoka Kabaru. Bila kukawia, aliondoka hapo usiku huo huo na akasafiri mpaka Gathuini, pale alipotakiwa kufika. Aliwakuta vijana wengine hapo, na yeye na wao wakawa kundi la kwanza katika sehemu ya Mathera lililoingia msituni kupigania uhuru. Kwa ushujaa na ujuzi wake kuhusu mambo ya kivita, alipewa cheo cha Meja na akawa akijulikana kama "Meja Blue". Alipewa vile vile kikundi cha askari kukiongoza na wote wakampenda sana kwani alionyesha ushujaa mwingi.

Kwa miaka kadha, Meja Blue alikuwa askari shujaa, na kila mara akawa mmoja wa viongozi waliopigana vita mashuhuri huko upande wa Mathera. Alikuwako wakati soko la Kanyota lilipo-

shambuliwa. Alikuwako katika vita vikali viliyo-piganiwa karibu na Karatina na ilikuwa ni katika vita hivyo jemadari Kamwamba aliuawa.



# 5 Mzee wa Lalo ala kiapo

Pamoja na Mumbi palikuwako na wazee wawili na kijana mmoja. Huyu kijana alishtakiwa kwa kula kiapo, kuongoza ibada ya kula kiapo, pamoja na kuwa na bunduki. Chifu na askari wake hawakujua kwamba kijana huyu alikuwa ni Meja Blue. Wao walimsikia tu lakini hawakuwa wamemwona. Jina lake lilijulikana sana kwa sababu yeye ndiye aliyekuwa kiongozi wa kundi la Mau Mau lililofanya kazi katika nchi ya Mathera.

Habari ya kushikwa kwake zilienea kwa kasi sana hata baada ya muda wa saa mbili tangu kushikwa, kulikuwako na vikundi vidogo vidogo vya Mau Mau karibu na kila njia katikati ya Konyu na Githu-

nguri. Vyote vilikuwa vimeamriwa kufanya lolote viwezavyo mpaka vimtoe kiongozi wao kutoka mikononi mwa Chifu. Wakiweza kufanya hivyo bila kuua mtu, ni vizuri, lakini ikiwa ni lazima kupigana, amri ni kwamba Meja Blue ni lazima aokolewe. Wote walijua kwamba maisha yake yalikuwa hatarini.

Alikuwa wapi aliposhikwa? Alikuwa akifanya nini? Wale wengine aliowaongoza walikuwa wapi?

Karibu na kijiji cha Ngaini pana njia ya gari la moshi. Hii njia hupitia siyo tu karibu lakini inakigawanya kijiji sehemu mbili kwani inapitia katikati yake. Mau Mau walipendezwa sana na kijiji hiki, kwa sababu ya njia hii. Kwanza walifanya urafiki na madereva wa gari la moshi, na wao wakawa wakiwaletea 'makaa,' yaani bunduki na risasi kutoka Nairobi. Walipofika hapo Ragati, saa za usiku madereva hao walizitupa chini, na pale zikaokotwa na wasaidizi wa Mau Mau, hasa wanawake, walioishi hapo kama raia wema wa Serikali. Walizipitisha kwa siri mpaka zikawafikia askari wa Mau Mau huko msituni.

Hii ndiyo iliyokuwa njia moja ambayo wa Mau Mau waliweza kupata bunduki, risasi na dawa wakiwa huko msituni. Lakini kulikuwa na njia nyingine. Karibu na Ngaini kuna soko kubwa lijulikanalo nchi nzima ya Kenya, ambalo huitwa Karatina. Hapo Karatina paliishi wakati huo, vikosi vya askari wa Serikali vya K.A.R., polisi, Walinzi wa Nyumbani, hata na askari waliotoka Uingereza. Hawa walijulikana kwa jina la "JONI", na wakaaji wa Karatina walijua kwamba wao walikuwa wageni hapa Kenya.

Wengi wa askari hawa walifanya urafiki na wasichana wa kijiji cha Ngaini na wakawa wakitembeleana. Urafiki huu uliwaletea Mau Mau siyo tu pesa, lakini hata na risasi, bunduki, na zote zikatumiwa kwa kuwapigia askari wa majeshi ya Serikali yenyewe.

Kijiji cha Ngaini bila shaka kilikuwa chenye msaada sana kwa askari wa Mau Mau. Kwa sababu hii vita viwili vilivyokuwa vikali kuliko vyote, katika vita vya Uhuru, vilipiganiwa karibu na kijiji hiki. Katika vita vya kwanza, Jemadari Kamwamba aliuawa, na katika vita vya pili, Brigadier Bata Batu naye akauawa. Wote walikuwa viongozi mashujaa wa Mau Mau, ambao hukumbukwa hata hivi leo.

Inasemekana kwamba katika vita hivi viwili, askari wengi kutoka kila upande waliuawa. Askari wa Serikali waliuawa na bunduki zao zikatekwa. Ingawa hivyo Kijiji cha Ngaini kiliendelea kuwa chenye faida sana kwa askari wa Mau Mau.

Askari wengi wa Mau Mau walifika hapo kuchukua vyombo vya vita walivyovihitaji. Lakini kulikuwamo katika kijiji hiki Mzee wa Lalo ambaye hakuwa mshiriki wa Mau Mau, kwa sababu hakuwa amekula kiapo. Kila mara askari wa Mau Mau walipofika hapo, waliogopa wasije wakaonekana na huyu mzee. Kuwako na Mzee wa Lalo kama yule ambaye hakuwa msaidizi wa Mau Mau, kulizuia vibaya maendeleo ya vita. Kwa sababu hii amri ilitolewa kutoka Barafu, kambi iliyokuwa kubwa kuliko zote za Mau Mau, ikasema kwamba ni lazima Mzee yule ale kiapo, mara moja. Amri iliendelea

kusema kwamba, kwa sababu ya ujuzi wake, Meja Blue ndiye angetayarisha sherehe ile.

Ilikuwa muhimu sana huyu mzee kula kiapo. Kwanza ilionekana kwamba, akila kiapo angewaruhusu askari wa Mau Mau kuingia na kutoka ndani ya kijiji cha Ngaini bila kuogopa wala kushambuliwa. Kwa sababu hii mpango ulifanywa, na viongozi wengine wakatumwa mpaka Ngaini jioni moja kwenda kumchukua Mzee na kumpeleka pale sherehe ilipokuwa imetayarishwa. Shauri lilikuwa limekatwa kuwa, kama akikataa kula kiapo, na ilifikiriwa hangekataa, angenyakuliwa na kupelekwa msituni auawe. Watu wengi waliokataa kabisa kula kiapo, na kushirikiana na Waafrika wenzao, hivyo ndivyo walivyofanywa. Walifikiri kwamba kama akiuawa, mdogo wake ndiye angefanywa Mzee wa Lalo. Yule mdogo wake, alikuwa amekula kiapo cha mara ya pili, kile kilichojulikana kama Kiapo cha Batuni.

Ilikuwa kama saa tisa za mchana, siku ya Jumatano, katika mwezi wa Januari, wakati Meja Blue na wenzake waliteremka kutoka huko mlima Kenya kuelekea Ngaini kumlisha kiapo Mzee wa Lalo. Walitembea upesi kwani walikuwa mbali na walikuwa ni lazima kufika hapo usiku ule. Walifuata bonde la mto wa Thagana, huku wakajifichajificha wasiende wakaonekane na askari wa Serikali, mpaka wakafika kijiji cha Gatung'ang'a. Hapo waliwaacha watu wengine na kuwambia watengeneze vyombo vya kulisha kiapo. Meja Blue na askari wengine waliendelea mbele mpaka ilipofika jioni, wakawa wemefika karibu na Ngaini. Walijificha

katika shamba la migomba lilokuwa nje ya ukuta wa kijiji ili wasionekane.

Saa za jioni giza lilipoingia, walikaribia hapo ukutani. Habari ilikuwa imeishapelekwa kuwaarifu watu wa kijiji kile kwamba Meja Blue atatembelea kijiji kile, na sababu yake ya kufika hapo.

Huko ndani ya kijiji, wafuasi wa Mau Mau, na hasa wasichana, walipika chakula kingi. Wakati wengine wao walipokuwa wanawangojea akina Meja wasichana wengine walikwenda kupeleleza mwenendo wa Mzee wa Lalo. Haya yote yaliendelea kama vile mpango ulivyotayarishwa. Akina Meja Blue walifika na kuwakuta wafuasi wao wakiwangojea. Walipewa chakula cha nyama ya kuku na wakanywa maziwa wakashiba.

Kama saa nne za usiku, wasichana waliokuwa wanashika zamu walileta habari kwamba Mzee wa Lalo alikuwa hapo kambini. Mara hiyo Meja Blue akamwuliza Mumbi, mmoja wao, "Nani yuko mlangoni?"

"Ni Waigwa na askari walinzi," Mumbi akajibu.

Waigwa ndiye aliyekuwa msaidizi wa Mzee wa Lalo, na kama nilivyosema yeye alikuwa ameshakula kiapo hata na cha pili. Alikuwa mshiriki wa Mau Mau ingawa alikuwa ameajiriwa na Serikali. Aliwapatia Mau Mau siri za Serikali na hasa mipango ya kuwashambulia Mau Mau. Kwa sababu hii wao walimpenda sana na kila wakati walijaribu wawezavyo kumfanya aonekane ni mtu mwaminifu wa Serikali. Alipewa uhuru wa kuwatambulisha wale watu ambao walikuwa wamekula kiapo na baadaye wa-

kakataa kuwasaidia Mau Mau kama walivyoahidi. Serikali ilimfikiria kuwa mtu mzuri sana na hakuna wakati wowote ilipomfikiria kuwa mshiriki wa Mau Mau.

Kama saa tano baada ya kula na kuburudika, habari ilifika kwamba Mzee wa Lalo alionekana akiingia nyumbani mwa mke wake wa pili. Hii ilikuwa habari njema, kwani akina Meja walijua bila shaka wangempata, na kumlisha kiapo. Bila kupoteza wakati, Meja na wenzake walinyemelea pole pole mpaka nje ya nyumba ya Mzee wa Lalo. Nyumba yenyewe ilikuwa mahali pazuri sana, mahali ambapo wangeweza kumnyakuwa bila kuonekana na walinda zamu wengine. Akina Mumbi na wasichana wengine waliowapatia chakula Meja na wenzake, wote walikimbia na kwenda kulala. Kama ingejulikana kwamba waliwapatia chakula Mau Mau, na kuhusiana nao, wangeonyeshwa cha mtema kuni.

Meja Blue na wenzake walifika nje ya chumba cha mke wa Mzee wa Lalo bila kuonekana na mtu yeyote. Meja Blue aliinua bastola yake na kugongagonga mlango na kusema, "Fungua!"

Ilikuwa shida Mzee wa Lalo kujua ni askari wa Serikali au ni Mau Mau. Akifikiri labda ni askari wa polisi waliotembelea kijiji hicho mara kwa mara, Mzee wa Lalo mwenyewe aliamka na kufungua mlango. Mara tu alipofungua mlango, Meja Blue alimwangaza na taa ya mkono aliyoichukua kila mahali, na nyumbani mwote mkawa kama mchana. Mzee wa Lalo alikuwa tu na suruali ndogo ya ndani na fulana ya ndani. Miguuni alivaa viatu ambavyo

havikufungwa. Alikuwa kama vile alivyotoka kitandani.

"Wafikiri sisi hatungetaka kulala na wake zetu? Toka nje mara moja na usitoe sauti yoyote!" Meja Blue akamwamru Mzee wa Lalo.

Mzee wa Lalo alijua mara moja amepatwa na Mau Mau. Kutoka kidole cha mguu hadi mwisho wa nywele za kichwa alitetemeka kwa hofu. Alifahamu kwamba mara tatu alikuwa amepokea barua za kumwambia kwamba kichwa chake kilikuwa chatakikana. Alijua mara moja kwamba hakuwa na lolote la kufanya ila tu kulilia maisha yake.

"Tafadhali msiniue! Lolote mtakalo nitafanya. Tafadhali nawaomba msiniue," Mzee wa Lalo akasema huku akiinua mikono yake juu kuonyesha ishara ya kujitolea.

"Toka nje upesi sitaki maneno yako," Meja Blue akanguruma kwa ukali. "Ni wewe uliyewasumbua akina mama zetu kwa kuwapiga na kuwaua."

"Uuui! Uuui! Ndugu yangu nihurumie. Nihurumie tafadhali, sitarudia matendo hayo tena, tafadhali," Mzee wa Lalo akalia.

Bila neno lingine Mzee wa Lalo alitoka nje. Mara tu alipotoka nje ya mlango alichapwa kofi "Pa" machoni mpaka akaona nyota zikimetameta.

"Funga yeye," Meja Blue akasema, na mara makofi yakamnyeshea kutoka gizani "Pa pa pa pa!"

Huku mikono yake ikiendelea kufungwa kwa nyuma. Mzee naye alizidi kulia, "Uui! Uui! Mwaniua kweli! Na sijawafanyia mzaha wowote? Uui! Ndugu zangu."

Askari waliendelea kumfunga mikono kwa kamba na kumwelekeza upande wa nje wa kijiji. Walipofika kama yadi mia mbili hivi Meja Blue alimwambia kwa sauti ya chini, "Tumejua ni wewe unayeiambia serikali habari ya Mau Mau. Sasa Mau Mau imekupata na hutasema tena habari yake. Watu kama wewe, wajinga na wasiojiheshimu ni ninyi mnaouza ardhi yetu kwa Wazungu. Ninyi m'Wazungu weusi na ninyi ndio adui wakubwa wa Waafrika. Ni ninyi mnaozuia uhuru wetu. Na ninyi ni lazima muangamizwe."

Mzee wa Lalo alianza kuwashawishi akina Meja Blue na kuanza kusema vile alivyokuwa Mwaafrika.

"Ndugu zangu," alisema, "sijaua, na sijauza na sijatoa habari ya mtu wetu yeyote Serikalini. Ni kazi tu ninafanya, kazi ambayo siipendi lakini sina la kufanya. Tafadhalini nihurumieni kwa mapenzi yetu nawasihi."

"Zibeni macho yake, na fungeni mikono yake kwa nyuma," Meja Blue akawambia wenzake.

Alipokuwa akifungwa, Meja Blue alirudi huko ndani ya Kijiji na akaenda mpaka chumbani mwa mke wa Lalo. Aligonga mlango na kuita, "Fungua."

Bila kukawia mke wa Mzee wa Lalo alifungua mlango na Meja Blue akaingia ndani.

"Ziko wapi nguo za mumeo?" akauliza. Mke wa Mzee wa Lalo huku akitetemeka kwa woga alitoa kabuti, suruali ndefu, sharti na koti akampa Meja Blue. Alianza kulia na kumuomba Meja Blue wasimuue mumewe.

"Nyamaza na ulale. Tutakaposikia neno kwamba umesema lolote na wewe utajuta vile vile," Meja Blue alisema na kutoka nje.

Huko nje askari walimfunga Mzee wa Lalo macho na mikono mpaka hakuweza kuona wala kufanya lolote. Huko moyoni alikuwa kama aliyekufa kwa sababu aliogopa hakuwa na njia yoyote ya kuokoka. Alipelekwa mpaka Gatung'ang'a, mahali sherehe kubwa ya kula kiapo ilikuwa ikitayarishwa. Njiani aliulizwa kuchagua mambo mawili, kufa au kula kiapo na kusaidia Mau Mau. Bila kukawia hata kidogo alikubali kula kiapo na akaahidi kusaidia Mau Mau kwa njia yoyote ambayo angetakiwa na wao.

Alipofunguliwa macho, hakujua ni wapi alipokuwa. Alivyoviona ni vyombo vya kulisha kiapo, yani migomba, nyama, damu na vitu vingine ambavyo hakuvijua. Palikuwako na watu wengi wenye nywele ndefu kama za wasichana, ambao macho yao yalikuwa makali hivi hakuna aliyetaka kuyatazama. Hawakusema na mtu yeyote, na hakuna mtu aliyethubutu kusema nao.

Palikuwako na watu wengine wengi ambao, kama Mzee wa Lalo, walikuwa wameletwa kula

kiapo. Mzee wa Lalo hakuweza kutambua mtu yeyote kati yao. Wengi wao walikuwa wametoka vijiji vya mbali, na pengine kwa sababu ya giza ilikuwa shida kuwaona vizuri. Sababu nyingine ni kwamba kati ya wala kiapo, hakuna aliyetaka kuonekana na mwingine kwa maana aliogopa asiende akatambuliwa na kushitakiwa serikalini. Kiapo kilikuwa siri ya mtu pekee, siri ambayo mtu hangemwambia hata mkewe.

Ulikuwa usiku wa giza totoro, na hata mbinguni hakukuwa na nyota yoyote. Waliweza tu kuona kwa mwanga mdogo ulioangazwa na moto. Wenye kula kiapo waliketishwa chini, na hakuna aliyesema lolote. Sherehe iliendelea bila tokeo lolote.

Baada ya kula kiapo, watu wote walikaa chini, na mtu mmoja mwenye labda urefu wa futi saba, na nywele ziliofika mabegani, alisimama. Macho ya kila mtu yalielekezwa kwake, naye alizungusha macho yake kutoka upande wa kushoto mpaka wa kulia. Alipokodolea watu macho yaliyoonekana kama ya simba na kwa muda hakusema lolote. Baada ya dakika labda tatu hivi, alifungua kinywa chake na akaanza kusema kwa sauti nzito lakini ya chini kabisa.

"Ndugu zangu, tulivyofanya na tutakavyofanya ni kwa sababu ya watoto wetu na wajukuu zetu. Nyote mlio hapa, mnajua vizuri kwamba Wazungu walikuja hapa na kutunyang'anya ardhi yetu. Sasa Wazungu hawa wamenyakua kile tuliyoachiwa na baba zetu, na kutufanya kuwa watumwa wao. Wakati umefika ambao hatutakubali

tena kufanywa watumwa na wageni. Tumekataa kabisa kukubali kuwa chini ya serikali ya Mzungu. Tumekataa kabisa kuwa kama kondoo anayewekwa chumbani akingoja kuliwa. Sasa ni juu yetu kupigana nao mpaka tupate nchi yetu. Hii hatuwezi tusipokuwa na umoja. Nataka mjue kwamba Mzungu si mjinga. Ana bunduki na ana bomu. Pamoja na hayo ana pesa za kuwanunua watu wengine wetu na kuwafanya adui zetu. Tukitaka kumshinda ni lazima tushirikiane wote pamoja."

Alipomaliza kutamka hayo alinyamaza na kuwatazama watu. Kila mtu hata Mzee wa Lalo alikuwa anasikia vibaya sana kuwa chini ya Serikali ya Mzungu. Mzee wa Lalo hasa alijichukia sana kwa kununuliwa na pesa akawa mtumishi wa Serikali. Alitamani kuiacha kazi ile. Baada ya muda kidogo yule kiongozi aliendelea.

"Kiapo ambacho mmekula leo ni cha Ushirikiano wa Watu Weusi. Kutoka leo ni juu yenu kusaidia kwa njia yoyote kuuleta uhuru wetu. Ni juu yenu kusaidiana na askari wanaopigania uhuru wetu kwa njia yoyote. Ukiwa mwalimu au mtu yeyote ambaye ameajiriwa waweza kusaidia kwa pesa. Ukiwa mkulima waweza kusaidia kwa chakula. Ukiwa huna chochote, waweza kusaidia kwa kupasha habari. Hata kama ukiwa mtumishi wa Serikali, kama mzee wa Lalo, au askari polisi au karani, waweza kusaidia kwa kuwapasha askari wetu mienendo ya Serikali. Ninyi nyote mlio nchini, wasaidieni mama na watoto wetu na viongozi wengine ambao wamehamishwa. Kila mmoja wenu ana njia ya kusaidia ili tuupate uhuru wetu. Jambo la mwisho, ambalo ningetaka

kila mmoja wenu kujua ni kwamba, mtateswa, mtauawa, na mtafanyiwa mengine mengi mabaya. Lakini jueni kwamba watakaovumilia, na watakaoishi mpaka mwisho wa taabu, watavuna matunda ya Uhuru."

Alipomaliza kusema haya alikaa chini. Kila mmoja wao alikuwa akisikia moyoni kwamba alikuwa tayari, kuyatoa maisha yenyewe yakiwa ndio gharama ya Uhuru.

Ilikuwa karibu saa kumi na moja za asubuhi. Mwanga wa siku mpya uliweza kuonekana pande za Embu, lakini mabondeni kote kulikuwa na giza kali. Watu wote waliamriwa kila mmoja kurudi kwao. Lakini mbele ya kuondoka walionywa kwamba wasiseme lolote juu ya yaliyotendeka usiku ule. Yeyote ambaye angesema kitu, kesi yake ingekatwa na korti ya Mau Mau. Kama hukumu ikiwa ni kufa ajue vizuri kwamba ni lazima atakufa, hata akipanda mbinguni. Hakuna aliyethubutu kumwambia mtu yeyote yale yaliyotokea. Kila mtu alijua tu alilofanyiwa. Kulikuwako na makachero wa Serikali ambao walijisingizia kwamba hata na wao walikuwa wamekula kiapo. Kwa sababu hii kila mtu hakumwamini mwenzake asije akawa ni kachero.

Juu ya mlima wa Konyu palikuwako na Msitu. Katikati yake palikuwa na mti mkubwa wenye majani mengi. Ulizungukwa na majani mengi na kufanya mahali hapo kuwa pazuri pa kujificha. Askari wa Mau Mau walipenda sana kulala hapo chini yake. huku mmoja wao akipanda juu ya mti kulinda zamu.

Baada ya sherehe, ya kula kiapo, askari wa Mau Mau walikwenda moja kwa moja mpaka hapo chini ya mti ule na kulala. Wote walikuwa wamechoka sana kwa kazi ngumu ambayo walikuwa wameifanya usiku kucha na kwa hivyo kila mmoja wao alitazamia nafasi ya kufunga jicho na kulala.

Meja Blue hakuenda nao. Yeye na askari wawili waliona heri wamshindikize Mzee wa Lalo mpaka karibu na kijiji cha Ngaini. Walijua ya kwamba wasipofanya hivyo pengine huenda akakutwa na askari wengine wa Mau Mau, na kuawa. Tendo kama lile lingechafua mambo na kuharibu kazi yote waliyokuwa wameifanya. Kifo cha Mzee wa Lalo kingeifanya Serikali kuleta askari wengi wa kila aina na kuwatesa wakaaji wa Ngaini. Jambo kama hili lingewafanya wao kuchukia Mau Mau kwa kuwaletea maafa kama hayo. Meja Blue alijua vizuri kwamba ilikuwa rahisi jambo kama lile kutokea, na alitaka kufanya lolote kulizuia. Walimsindikiza Mzee wa Lalo mpaka karibu na nyumba ya mkewe na kumwacha hapo.

Ilimchukua muda mrefu mzee wa Lalo kujua yaliyotokea usiku ule. Aliona kama kwamba ilikuwa ni ndoto tu.

Bwana wake aliponyakuliwa na mwewe, yaani Mau Mau, mke wa Mzee wa Lalo alitaabika sana moyoni. Kwanza alifikiri vile keshoye angemwona Bwana wake amekatwakatwa vipande namna walivyowafanyia Waafrika waliokataa kushirikiana na wenzao. Tena alifikiri vile yeye angeshikwa na kushitakiwa kwamba ni yeye aliyewaambia Mau Mau kwamba Bwana wake alikuwa hapo nyumbani. Fi-

kira hizo zote zilimtesa sana moyoni na aliona hakuwa na njia yoyote ambayo angejiokoa. Hakuweza kulala tena.

Kwa muda mrefu alifikiri vile angefanya mpaka akaona ni heri aende moja kwa moja mpaka alikokuwa msaidizi wa mumewe, na kumwambia kwamba Mzee wa Lalo mwenzake ameishanyakuliwa na Mau Mau. Askari wote waliokuwa hapo walikuwa wameshakula kiapo ikawa ni Mzee wa Lalo tu pekee ambaye alikuwa bado hajala kiapo. Ingawaje, yeye wala Chifu hakuna aliyejua. Askari waliposikia habari ile, hawakustaajabu wala kuwa na huzuni. Yeyote ambaye hakushirikiana na wengine alikuwa adui ambaye alifaa tu kuuawa. Hata ingawa hivyo, askari walijua wasipofanya jambo hata na wao wangeshitakiwa kwa kutomlinda Mzee wa Lalo.

Waliposikia habari ile, wote waliamka na wengine wao wakaanza safari ya kupeleka habari mpaka Konyu alipokaa Chifu. Kama wasingefanya hivyo wangedhaniwa hata na wao walishirikiana na Mau Mau. Ingawa ulikuwa usiku wa giza, waliogopa kuchukua taa ya mkono maana kama wangefanya hivyo, walifikiri pengine huenda wakangojewa na askari wa Mau Mau au wa Serikali, na kushambuliwa.

Kutoka Ngaini mpaka Konyu si mbali kwani ni mwendo wa kama maili nne tu hivi. Lakini ingawa si mbali, njia yenyewe hupitia Kereti, mahali ambapo palikuwa na msitu mkubwa wa miti ya misanduku. Palipendwa sana na Mau Mau kwa maana waliweza kujificha hapo bila kuonekana. Ilikuwa hatari kwa askari wa Serikali kupitia hapo, kwa maana

ilikuwa rahisi kushambuliwa na Mau Mau. Kwa bahati usiku huo hapakuwa na Mau Mau wowote, na waliweza kupita bila taabu yoyote.

Hofu ikiwajaa mioyoni mwao, walienda mpaka Konyu na kumpasha habari Chifu. Papo hapo aliwaita askari na dereva. Wote pamoja walikwenda mpaka Ngaini. Walipofika walikuta kwamba ilikuwa ni kweli Mzee wa Lalo hakuwako. Wote waliamini kwamba ni lazima alikuwa ameshauawa. Chifu bila kupoteza wakati alikimbia mpakaKaratina alikoishi D.O., Captain White. Kusikia hayo D.O. alitoa amri kwamba askari wote ambao wangepatikana wapelekwe mara moja mpaka Ngaini. Aliamua kwamba ni lazima wao kutafuta kila mahali mpaka wawapate wale Mau Mau na kuwaua.

Askari walifika Ngaini mara moja kwa motokaa na mara wakaizunguka kila nyumba. Kila mwenyeji aliamriwa kutoka nje ya nyumba, na wote wakakusanywa hapo nje, ya kituo cha askari Walinzi wa Nyumbani. Baada ya kuzunguka kijiji na kila nyumba, walihakikisha kwamba hapakuwa na Mau Mau hapo ndani. Watu wote walikubaliwa kurudi nyumbani mwao na kulala. Ingawa hivyo kuna wengine ambao hawakulala kwani walishangilia kunyakuliwa kwa Mzee wa Lalo.

Kikosi kimoja cha askari kiliwachwa hapo Ngaini. Kikosi kingine kilianza kuzurura huku na huko wakitafuta alama ya Mau Mau yoyote. Walipofika tu karibu na Ruiruiru, mto mdogo ulio karibu na kijiji cha Ngaini, waliona nyayo zikielekea kwenye shamba la migomba lililokuwa upande wa juu wa njia. Walizifuata kwa mwendo wa maili tatu hivi, huku

wakipitia mashambani, mbugani, wakavuka mto wa kwanza na wa pili, mpaka wakafika karibu na Unjiru. Hapo nyayo zilingia ndani ya msitu wa migomba, miwa, na mahindi. Askari walizifuata huko ndani huku wakitazama kila upande na kutafuta kwa uangalifu.

Kidogo tu walijiona katikati ya askari wa Mau Mau zaidi ya mia moja, wote wakiwa na vifaa vya vita kama bastola, bunduki, hata na makombora. Tarumbeta na bunduki zilianza kulia zote pamoja, pa! papa! papapa! papapapapapa! kutoka kila upande. Hawakujua adui wala rafiki.

Kwa muda wa masaa matatu vita viliendelea mfululizo. Kama saa tatu na nusu za asubuhi habari ilijulikana kwamba kiongozi mashuhuri wa Mau Mau ameuawa. Pamoja naye kulikuwako na askari wengi sana kutoka kila upande ambao walikuwa wameishauawa. Saa sita za mchana habari iliyowatia watu wote msiba mkuu ilitangazwa kutoka kituo cha radio cha Mlima Kenya — Nyeri. Habari zenyewe zilisema:—

"Kundi la magaidi lilishambuliwa na askari wa K.A.R., polisi, na askari wa Ulinzi karibu na Karatina. Kati ya waliouawa yuko gaidi anayedhaniwa kuwa ndiye Jemedari Kamwamba, kiongozi mashuhuri wa Mau Mau wa upande wa Mathera."

Habari hii ilisikika kila mahali nchini Kenya. Hata askari wa Mau Mau waliisikia wakiwa msituni, na watu wote isipokuwa wafuasi wa Serikali walisikitishwa na kifo cha shujaa Kamwamba. Alikuwa Kijana tu, labda kijana kuliko viongozi wengine wote

wa Mau Mau, lakini kwa ushujaa wake alikuwa amesema kwamba ni lazima kukutana na kupigana na Serikali badala ya kujificha msituni. Alikufa akipigana kama askari shujaa. Ndiye aliyekuwa Jamedari wa Mau Mau wa kwanza kuuawa na Vikosi vya Serikali.

"Kitendo hiki cha Serikali ni kibaya sana," Meja Blue alisema habari ilipomfikia. "Ni lazima na sisi tulipize kisasi," akaongeza.

Waliondoka pale walipokuwa chini ya mti na wakaenda moja kwa moja mpaka Kereti na kuingia ndani ya msitu. Waliwangojea Chifu na askari wake au mtu yeyote mashuhuri wa upande wa Serikali.



# 6 Karani ageuka kachero

Kwa saa kadha Meja Blue na wenzake walingojea huku wakitazama njiani waone kama palikuwa na mtu hata mmoja aliyepitia hapo. Hakuna aliyepita, na kwa sababu hii Meja Blue alifikiri ni heri aende mpaka kijiji cha Ngurumo kutafuta kama kulikuwa na wafuasi wao ambao wangewapatia habari na chakula. Kwa vile alivalia nguo kama za watu wengine, na hakuwa na nywele ndefu kama za viongozi wengine wa Mau Mau, hangedhaniwa ni askari wa Mau Mau. Aliingia ndani ya kijiji bila kuonekana na mtu yeyote.

Alikwenda mpaka mahali walipouza chai, lakini kwa bahati mbaya, alimkuta Karani akijiegemeza kwenye ukuta wa mkahawa. Karani alikuwa mfuasi wa Mau Mau hapo kwanza. Alikuwa ame-

kula kiapo kama wengine. Kwa sababu alikuwa mfanyi biashara, watu walimfanya Mweka Hazina wa zile pesa zilizochangwa na wenzake. Lakini Karani, aligeuka akawa Jasusi. Alipatwa na tamaa ya pesa na akatumia pesa zile alizoambiwa kuweka za kusaidia askari wa Mau Mau. Ingawa haya yalikuwa makosa mabaya sana, alihurumiwa. Kile tu alichoambiwa ni kuacha kazi ile ya kuwa Mweka Hazina.

Jambo hili lilimkasirisha Karani sana kwa maana alikuwa na tamaa ya pesa sana, na tena alikuwa akifikiri kwamba pesa zilizochangwa hazikuwa za mtu yeyote na hakuna aliyejua hesabu yake. Baada ya siku chache, Karani alifilisika sana na ikamlazimu kufunga biashara yake. Hakuwa na pesa, wala kazi, wala chochote. Ni wakati huo, asubuhi moja, alipokutana na Bwana Kamene. Yeye alikuwa Afisa wa Kueneza Habari. Alikuwa akizunguka kila mahali akiwaambia watu waache Mau Mau na kuwa watumishi wa Serikali. Karani alimwendea na kwa sauti ya chini akamwambia, "Tafadhali Bwana liko jambo moja nataka kuzungumza nawe."

"Ni jambo gani?" Bwana Kamene akauliza huku akijishika kiunoni kwa mikono yake miwili, kama walivyozoea kufanya maafisa wa Kizungu.

"Ninataka kusaidia Serikali," Karani akasema huku akitazama kila upande pasije pakawa na watu wanaomjua.

"Kweli?" Bwana Kamene akauliza.

"Ndio Bwana," akatamka.

"Basi njoo ofisini kwangu kesho asubuhi," Bwana Kamene akamwambia.

Keshoye, saa mbili za asubuhi wakati watumishi hufagia ofisi, Karani alikuwa amesimama nje ya ofisi ya Bwana Kamene. Askari Kanga ambaye husimama mlangoni kuzuia mtu yeyote asiende kumwona Bwana D.O. bila ruhusa, alimtazama Karani na kumwuliza, "Je, wamtaka nani?"

"Namtaka Bwana D.O.," Karani akajibu huku akishika kofia yake kwa mkono kama ishara ya adabu njema. Hakuna mtu aliyekubaliwa kusema na mkubwa yeyote huku akivaa kofia.

"Yeye bado kuja," askari Kanga akajibu.

"Lakini aliniambia mimi kufika hapa saa mbili," Karani akasema.

"Ni D.O. gani unataka kumuona?" askari akamwuliza

"Yule D.O. Mwafrika."

"Hakuna D.O. Mwafrika hapa," askari akajibu.

"Yuko yule ambaye watu wanamwita Bwana Kamene," Karani akasema. Aliona haya kumwita vile, kwani jina lile alikuwa amepewa kama kuonyesha vile watu walivyomdharau. Watu wengi walimdharau sana kwa sababu aliwaambia watu kuwa hawatawaona viongozi wao tena. Yeye hakuwa D.O. Katika nchi nzima hakukuwa na Mwafrika yeyote aliyekuwa na cheo cha juu kama hiki. Walifikiriwa na Wazungu kuwa hawawezi kufanya kazi aliyoifanya D.O. Mzungu. Ingawa hivyo, kila Mzungu aliyekuwa na cheo cha chini kabisa alikuwa D.O., na kila mwenye asili ya Kizungu, hata akiwa mtoto, aliitwa na Waafrika "Bwana". Watoto wachanga wali-

itwa "Bwana Mdogo" na watu wazima wakaitwa "Bwana Mkubwa."

Kama saa tatu, Bwana Kamene alifika, huku akiendesha Landrover ya Serikali. Katika jimbo lake, ni yeye tu pekee, Mwaafrika aliyekubaliwa kuweka na kujipeleka mwenyewe kwa gari la Serikali. Alikubaliwa vile vile, kuvaa kofia nyeusi kidogo iliyotiwa alama ya "Katika Utumishi wa Malkia, kofia ambayo ilivaliwa na D.O. Wazungu. Ni kwa sababu alivalia hivi, na kujipeleka mwenyewe kwa gari, watu wakamfikiria na wakawa wakimwita Bwana D.O.

"Jambo Bwana D.O.," Karani akamwamkia.

"Jambo," Bwana Kamene akajibu na kuingia ofisini mwake. Karani alimfuata lakini askari mlinzi wa ofisi akamzuia asiingie ndani ya ofisi, bila kuitwa na Bwana Kamene. Bwana Kamene hakumwita. Huko ndani, alianza kusoma gazeti na kutazama makaratasi. Karani naye alikaa hapo akingojea mpaka aitwe. Mara nyingine alianza kufikiri kwamba Bwana Kamene alisahau kwamba yeye ndiye aliyemwita kuja hapo kumwona. Alipokaa kwa muda wa karibu nusu saa, alianza kuogopa asije akakutwa hapo ofisini mwa D.O. na watu waliomjua wakamfikiria yeye ni kachero. Alikuwa tu karibu kuondoka na kurudi kwao aliposikia Bwana Kamene akiita.

"Askari!"

"Afande," askari akaitika.

"Mwambie mtu huyo aje hapa."

"Ndio, Afande. Kuja hapa!" askari akamwita Karani ambaye baada ya kungoja sana alikwenda na kukaa chini hapo kwenye nyasi.

Karani aliamka upesi na kwa haraka alikwenda mpaka katika ofisi ya Bwana Kamene. Hakupewa kiti ingawa vilikuwako. Alisimama wima huku akishika kofia yake isionekane na Bwana Kamene. Bwana Kamene hakumtazama. Aliendelea tu kutazamatazama makaratasi. Baadaye alipiga mwayo na kunyoosha mikono yake juu na kusema, "Je, ni jambo gani ulitaka kuniambia?"

"Nilikwambia nataka kusaidia Serikali," akamjibu.

Karani alitazama juu ya ukuta uliokuwa nyuma ya Bwana Kamene. Palikuwako na picha ya Malkia wa Uingereza pamoja na Mmewe na watoto wao. Hapo chini palikuwako na visanduku vilivyojaa makaratasi ambayo Bwana Kamene aliyagawa kila mahali kuwapa watu. Yalikuwa yakiwashawishi watu kuachana na Mau Mau na kusaidia Serikali. Karani alikuwa na moja yake ndani ya mfuko wake, Aliitoa na kumwonyesha Bwana Kamene huku akisema, "Niliposoma karatasi hii, niliona ni vizuri kuachana na Mau Mau na kusaidia Serikali."

"Kwani, wewe ulikuwa Mau Mau?" Bwana Kamene akauliza.

"Ndio mimi nilikula kiapo cha Mau Mau lakini sasa nimegeuza nia yangu. Nataka kutubu na kusema kwa hakika mbele ya Mungu sitahusiana na Mau Mau tena. Kama serikali ikinikubalia nitaweza kuionyesha watu walio Mau Mau na ambao wanawapatia magaidi chakula katika kijiji cha Ngaini, Gatung'ang'a na kwengineko."

Bwana Kamene alisikiliza maneno hayo kwa makini na kwa furaha. Moyoni alifikiri kwamba kama ikiwa ni kweli kuwa Karani angekubali kuwatambulisha watu waliokuwa wamekula kiapo na ambao walisaidia Mau Mau, habari yenyewe ingemfurahisha Bwana D.O. sana, na huenda akampatia Bwana Kamene cheo cha juu, kwa kumpata mtu kama Karani.

Kama alivyoahidi, Karani alitumikia Serikali sawasawa. Aliwatambulisha watu wengi kutoka vijijini, waliokuwa wakiwasaidia Mau Mau. Aliwasema hata na wale waliotoa pesa na wale walioziweka. Aliwataja wale waliowapatia chakula askari wa Mau Mau na wale waliowapasha Mau Mau habari ya Serikali. Wote waliotajwa walishikwa, wengineo wakahamishwa mpaka jela ya Manyani, wengine jela ya Mawe Meusi, na wengine wakapelekwa mpaka Visiwa vya Mageta. Wengine kama akina Mumbi walishikwa na Chifu na kupelekwa Konyu na baadaye wakapelekwa mpaka Githunguri.

Karani alimjua Meja Blue. Hapo mbeleni walipendana sana, na walisaidiana sana katika kazi ya kuwalisha kiapo. Lakini tangu Karani aliponyang'anywa kazi yake ya kuweka hazina, hawakupata kuonana. Kwa muda wa miezi kadha, hii ndiyo iliyokuwa mara yao ya kwanza kuonana. Meja Blue hakujua kwamba Karani alikuwa amegeuka kachero. Alimfikiria alikuwa angali mfuasi wa Mau Mau kama hapo mbeleni, lakini, kumbe alikuwa ameishawatoroka.

"Habari zako mtu wetu," Karani akamwamkia Meja Blue alipomwona.

"Nzuri sana, Karani," Meja Blue akamjibu. "Na wewe?"

"Hata mimi mzima. Aaa! sijakuona kwa muda mrefu. U hali gani?"

"Ni lazima iwe umekuwa na kazi nyingi. Kwa nini usije twende kwangu tukanywe chai?" Karani alitoa maneno mfululizo kwa sababu hakutaka Meja Blue awe na shaka kama kwamba mwenzake alikuwa ameishageuka kachero. Tena akilikiri moyoni kwamba kama akifanya lolote Meja Blue ashikwe na Serikali, huenda akapatiwe shilingi elfu mbili ambazo Serikali ilikuwa imeahidia yeyote ambaye angewezesha Meja Blue kushikwa.

Wote wawili walikwenda na kuingia nyumbani mwa Karani. Bila kupoteza wakati wowote Karani aliweka maji ya chai jikoni. Aliyaacha yakichemka akaenda mpaka dukani kununua mkate. Aliporudi, maji yalikuwa yachemka na mara akatia majani, maziwa na sukari vyote pamoja. Kuna wakati Karani alifanya kazi ya kusafisha vyombo nyumbani mwa Wahindi, basi ni hapo alipopata kujua namna ya kupika chai vile.

Dukani Karani hakununua mkate tu. Alipata nafasi ya kutuma habari mpaka Konyu alipokaa Chifu. Mara tu walipokuwa wakinywa chai yao, askari wa Chifu waligonga mlango, na kupiga hodi. Kusikia hivyo chai aliyokuwa anakunywa Meja Blue, ilimwagika chini. Ingawa hivyo, hakukimbia. Hata kama angependa hangeweza, na ilikuwa bure kujaribu kufanya hivyo. Askari waliingia na mara moja wakamtia pingu mikononi. Walifunga Karani vile vile. Walipelekwa mpaka Konyu ambako wa-

liwekwa vyumba mbali mbali. Usiku ulipoingia, Karani aliachiliwa kurudi kwake.

Huko msituni, walimngoja mchana kutwa wasimwone. Walianza kuogopa pengine huenda ikawa alikuwa ameshashikwa, au ajali nyingine yoyote ilimpata. Kama saa kumi na nusu, baada ya kumngoja kwa saa kadha, waliketi pamoja bila kujua la kufanya. Ni wakati huo mmoja wao alisimama na kuwaambia wenzake, "Watu wetu, ni heri tungemuomba Mungu na kumwuliza amlinde kiongozi wetu."

Wote walikubali. Moyoni mwao walikuwa wakikumbuka kwamba ni siku ile tu Jemedari Kamwamba aliyokuwa ameuawa. Walipiga magoti pamoja na kuelekeza nyuso zao kwenye kilele cha mlima wa Kenya. Kwa vile miale ya jua la jioni iliupiga mlima, kilele chake kilionekana kinang'aa na chenye utukufu kweli. Wote pamoja walisema kwa sauti moja:—

"Thaaai! Thaaai! Thaaai! Thaithai Ngai Thaaai!" Hii ndiyo kusema, "Amani! Amani! Amani! Mshukuru Mungu wa Amani!"

Mara baada ya kuomba hivyo, walifungua radio yao, maana ilikuwa karibu saa kumi na moja jioni. Habari kutoka kituo cha radio cha Mt. Kenya ilisema:-

"Habari zilizotufikia hivi leo kutoka pande za Karatina zasema kwamba gaidi anayedhaniwa ndiye anayewalisha watu kiapo alishikwa asubuhi ya leo na askari wa Chifu huko karibu kijiji cha Ngurumo, karibu na Karatina. Alikuwa amekwenda kutafuta chakula aliposhikwa. Alipatikana na bastola

ambayo yafikiriwa ni ile iliyoibiwa kutoka kwa Bwana Cole huko upande wa Rumuruti."

Habari hii iliwakata mioyo sana wafuasi wote wa Mau Mau na hasa wenzake Meja Blue. Hakuna aliyesema lolote kwa muda. Walikaa kimya na wote wakajua ni lazima iwe ni kiongozi wao aliyekuwa ameshikwa. Ingawa hivyo hakuna aliyetaka kusema hivyo. Walikaa kimya na kutazama chini. Baada ya muda fulani wakiwa katika hali hii, mmoja wao alifunua kinywa chake na kutamka, "Wenzangu, mmesikia yaliyosemwa?"

"Ndiyo tumesikia," wote wakasema kwa sauti moja.

"Ni jambo moja tu limebakia kwetu. Ni lazima tujaribu kumwokoa kiongozi wetu kabla hajafika Githunguri au Karatina. Akifika Githunguri, ni lazima atauawa na Waiwai."

Walijua ni kweli na walikubaliana wote pamoja ya kwamba ni lazima wafanye jambo wamwokoe Meja Blue.

Kutoka kijiji cha Konyu kufika Githunguri kulikuwako na njia tatu mtu angefuata. Ya kwanza ni ile iliopitia juu ya mlima wa Konyu, ya pili nayo ilipitia karibu na msitu wa Mlima Kenya, na ya tatu ilipitia kwenye kijiji cha Gikumbo. Ya kwanza na ya pili zilikuwa hatari kwa Chifu na askari wake kupitia kwa sababu askari wa Mau Mau walipenda sana kukaa juu ya mlima wa Konyu. Njia walioifuata mara kwa mara ni ile iliyopita karibu na kijiji cha Gikumbo.

Baada ya kufikiri kidogo, walikata shauri kwamba vizuri wangegawanyika vikundi vitatu:— kimoja kiende na kungoja karibu na njia ipitiayo juu ya

mlima wa Konyu; cha pili nacho kikae juu ya mlima mahali kingeona Chifu na askari wake wakipitia njia yoyote; na cha tatu nacho kiliambiwa kwenda na kukaa karibu na Mto wa Tegu, kwenye daraja. Wote walitawanyika na kila kikundi kikaenda pake. Walikesha usiku kucha huku wakingoja wasione mtu.

Usiku hawakulala. Mbu waliwauma na kunyonya damu ya wale waliokuwa bondeni karibu na mto. Baridi nayo iliwapiga waliokuwa juu ya mlima. Usiku kucha giza lilikuwa zito hata hakuna aliyeweza kuona mwenzake, wala kuona mbali. Asubuhi walifikiri labda kiongozi wao alikuwa amekwishapelekwa mpaka Karatina na ilikuwa bure kungoja tena. Waliokuwa juu ya mlima waliteremka chini kama saa tano hivi za mchana. Walikwenda mpaka walipokuwa wenzao hapo karibu na daraja.

Walikuwa tu karibu na daraja ya mto wa Tegu walipowaona kwa mbali, askari watatu wa Chifu pamoja na mahabusu wanne. Mmoja wao alionekana kama mwanamke. Walikimbia upesi mpaka walipokuwa wenzao na kuwapasha habari. Wote walijificha shambani na kungoja. Walingoja kwa muda si mrefu walipowaona askari na mahabusu wanatembea pole pole, mpaka kwenye mto. Jua lilikuwa linawaka kweli kweli, hata na askari wa Mau Mau walisikia joto hapo walipojificha. Ingawaje walingoja kimya.

Askari wa Chifu walifika mtoni pamoja na mahabusu wao. Walikaa chini na msichana akaruka mpaka shambani kukata jani. Alikuwa tu futi tano kutoka pale alipokuwa amejificha mmoja wa askari

wa Mau Mau. Walimwona mwenzao Meja Blue na wakatambua kwamba msichana alikuwa ni Mumbi. Askari wa Chifu waliketi chini kwa kiu na wakafungulia radio yao, wakati Mumbi alikuwa akikata jani la kunywea maji. Walistarehe hapo bila kujua kwamba walikuwa kama ulimi kati ya meno.



# 7 | Upekuzi wa mioyo

"Haraka twende!" Maina akamwambia Mumbi Mumbi naye hakuweza kugeuka. Alikaa kama sanamu, huku macho yake yakiitazama ncha ya bunduki iliyoelekezwa kwake. Hakusikia Maina alipomwambia afanye haraka waende, kwa sababu mara ile tu sauti kama ya radi ililia.

"Papapapapa! papapa! papapa! papa!"

Mumbi alianguka chini, hakujua yaliyotokea. Alifikiri ameishakufa. Ingawaje aliweza kuwaona askari wa Mau Mau wengi wakiruka mto na kuelekea kwenye akina Maina na wenzake. Alifikiri ni ndoto tu na mara akazimia. Alilala kifudifudi kwa muda mrefu na hakujua yaliyotokea. Alipojaribu kuinua kichwa chake alisikia mwili wote wataka kulala pale pale alipokuwa. Alipofungua macho

alijiona yu pekee. Meja Blue na mahabusu wengine hawakuwako. Askari nao hakuwaona. Ni yeye tu alikuwa analala matopeni.

Hofu kali ilimpata na mwili wote ukatetemeka. Alijaribu kulia asiweze. Akajaribu kuita lakini hakuna sauti yoyote iliyotoka kinywani. Alisikia usingizi usio wa kawaida hata akaona afadhali kulala. Hajui alilala kwa muda gani. Iliyomwamsha ni sauti ya Chifu aliposema, "Na Maina vile vile ameuawa?"

"Ndio ameuawa," askari akajibu.

"Waleteni na kuwatia juu ya motokaa."

Mara hio sauti yenye uchungu ikamtoka Mumbi, "Uuuuuui! Uuuuuui! Uuuu!" Mumbi hakujua ilitoka wapi wala ni nani alikuwa akilia. Alisikia tu mlio. Hakuweza kujizuia, aliendelea kwa muda mrefu."

"Ni nani wewe?" askari akauliza huku akielekeza bunduki yake alipokuwa Mumbi.

"Uuuuui! Uuuuui! Ui! Ui! Ui!" Mumbi akaendelea kulia. Chifu kusikia hivyo, akasema, "Nendeni katazame kama ameishapigwa risasi na mjihadhari."

Askari mmoja aliuruka mto huku wenzake wakimlinda kwa kuelekeza bunduki zao kila upande. Alimwona Mumbi, mwili na nguo zake zote zimefunikwa na matope. Alimshika mkono na huku akamwambia, "Amka!"

Mumbi hakuweza kuamka. Hata hakuweza kusimama kwa miguu yake. Mwili wote ulilegea kama kwamba si wake. Alichukuliwa juu na kuwekwa juu ya motakaa pamoja na maiti za askari wa Chifu.

Wote pamoja walipelekwa mpaka kituo cha D.O. cha Karatina. Baada ya kutibiwa katika Hospitali ya Karatina, Mumbi alirudi pamoja na Chifu na akapelekwa mpaka Githunguri. Aliwekwa hapo na kuhojiwa kwa majuma mawili. Asubuhi moja Chifu alimwita na kumwambia, "Nenda kwenu nyumbani, na nitaweka askari wangu wawe wakikuchunga. Kama ikijulikana kwamba unahusiana hata kidogo na Mau Mau, ni lazima utahamishwa," Chifu akamwambia Mumbi alipokuwa akitoka Githunguri. Ingawa alionyesha ukali alipokuwa akisema hivyo, moyoni alisikia avutiwa na uzuri wa Mumbi.

"Msichana huyu akikubali!" Chifu akafikiri. "Ningependa kumwoa awe mke wangu."

Chifu alikuwa mzee, na alikuwa na watoto wa umri wa Mumbi. Ingawa hivyo, alitaka kuoa mke mwingine. Huyu ndiye angekuwa mke wake wa nne, kwani alikuwa na wake watatu, wawili wao wakiwa wake wa halali.

Ilikuwa kama saa tisa za mchana Mumbi alipofika kwenye kijiji chao cha Ngaini. Mamake alipomwona alilia machozi, kama alivyokuwa amezoea kufanya tangu Mumbi aliposhikwa. Hii ni kwa sababu hapo kwanza, habari iliyowafikia ilisema kwamba Mumbi alikuwa ameuawa pamoja na askari wa chifu. Mama yake alihuzunika sana na hata alipoambiwa kwamba Mumbi alikuwa hai, aliona shida kuamini. Alipomwona ilikuwa kama ameona mtu aliyefufuka kutoka kwa wafu. Alimkumbatia kwa mikono yake na hakumwacha kwa muda mrefu. Chifu na askari wake, waliokuwa wamemleta wali-

waacha Mumbi, na mamaye wamekumbatiana, wakaenda zao.

Alhamisi moja, jioni kama saa kumi na mbili, Mumbi alikuwa akipika chakula cha jioni. Mamake alikuwa amelala kitandani kwani alikuwa augua homa. Huko nje Mumbi aliwaona askari wa Chifu wakija pale nyumbani mwa Mumbi. Alipowaona alishtuka kwa hofu na mara moja akafikiri kwamba wao hawakuletwa hapo na jambo lolote zuri. Ingawa hivyo hakuwa na la kufanya, kwani hangeweza kutoroka na kujificha. Alingoja kama vile vikongwe wangojeavyo kifo.

"Mumbi!" mmoja wa askari akamwita wote wakisimama huko nje.

"Yuuuu!" Mumbi akaitikia huku akiendelea na kazi yake ya kutia mboga chunguni.

"Unatakiwa huko kambini na Chifu."

Hawakumsalimia mamake Mumbi kama ilivyo desturi kufanya, wala kuuliza alikuwa hali gani. Mumbi hakuwa na babake.Yeye alikwenda Vitani huko Burma wakati Mumbi alikuwa wa miaka kama miwili hivi. Tangu siku ile alipotoka nyumbani, hawakumwona tena. Walichoona ni sanduku lenye nguo zake na barua kutoka kwa D.O. Nyeri kusema kwamba alikuwa amechukuliwa mateka na askari wa Japani. Lakini ukweli ulikuwa kwamba alikuwa ameishauawa.

Babake Mumbi alikuwa na ndugu yake ambaye ndiye aliyemfuata. Habari ilipojulikana kwamba babake Mumbi alikuwa amekufa, nduguye alitaka amuoe mamake Mumbi, kama ilivyokuwa des-

turi kufanya. Alimwendea na kusema, "Wajua sasa ndugu yangu mumeo amefariki dunia?"

"Ndio," mamake Mumbi akaitikia huku machozi yakimtoka.

"Kwa nini usikubali nikuoe ili niwe nikikusaidia pamoja na watoto ulio nao na wale wengine tutakao zaa ? Wajua tukifanya hivyo mimi sitaona ninawawalea watoto wa mtu mwingine, lakini nitaona ni wangu na wao wataona vile vile."

Mamake Mumbi hakukubali kufanya hivyo. Alimkumbuka mumewe na watoto wao wawili, akaona hangetaka kuwachanganya na watoto wa mtu mwingine. Aliona ni vizuri kuishi bila mume kuliko kuwa mama wa watoto wa baba wawili. Kwa sababu hii alimjibu nduguye mumewe, "La, siwezi."

Kwa kusema hivyo, aliishi na watoto wake wawili huku akiwatafutia chakula na vitu vingine walivyovihitaji. Hii sio kusema kwamba maisha yalikuwa rahisi kwake, la. Mara nyingi alijiona katika taabu ambazo kama angekuwa na mume hangekuwa nazo. Wakati alipotaka kujenga nyumba alimkumbuka mumewe kwani waume ndio wajengao nyumba. Kuna mambo mengine kama hayo yaliyomfanya kumkumbuka mumewe. Lakini hata hivyo aliendelea kuishi na watoto wake wawili.

Mumbi alipowaona askari alijuta kutokuwa na baba yake. Alijua kama angekuwa na babaye Chifu angeogopa kumsumbua vile alivyokuwa amezoea kufanya. Nduguye alikuwa amehamishwa na hata angalikuwako hakuna lolote angeliweza kufanya kwani ulikuwa wakati wa Hali ya Hatari. Kwa muda

mrefu mamake alikuwa mgonjwa labda kwa sababu ya kumkumbuka mumewe. Hakuweza kukata kuni, na hakujua angalifanyaje kama isingalikuwa ni Mumbi.

"Chifu ananitakia nini na mama yangu ni mgonjwa?"

"Waniuliza najuaje?" askari akamjibu.

"Kama nikienda mama atasaidiwa na nani?" Mumbi akauliza.

"Hiyo si kazi yetu. Amri tuliyonayo ni kukuchukua mpaka kambi ya Chifu. Ukifika pale utamwuliza maswali hayo," askari wakasema. Mioyo yao ilikuwa imekaushwa na Hali ya Hatari, hivi kwamba hawakuona kuwa ni vibaya kuacha mama mgonjwa bila msaada na kuchukuwa bintiye yule tu ambaye angemsaidia.

"Basi ningojeeni nimalize kupika chakula ili nimwachie mama," Mumbi akawaomba.

"Hatuna wakati wa kungoja hapa," askari wakamj.bu. "Hata sisi tunataka kwenda kupika."

Mumbi hakusema neno lingine lolote. Alijua ilikuwa bure kujaribu kuwashawishi wangoje. Aliamka na kuvaa sueta na akachukua blanketi lake kwani a!ijua pengine huenda akatiwa korokoroni nakulala hapo. Ilikuwa desturi kwa kila mtu kujitayarisha alipoitwa na Chifu, kwani hakuna aliyejua lile litakalotokea. Huku machozi yakimtoka machoni, Mumbi alimuaga mama yake, "Kaa na neema mama."

"Nawe nenda na neema mwanangu. Mungu na akulinde," Mama akamwambia mwanawe huku akiyapangusa machozi kutoka machoni mwake. Ha-

kujua kwa nini mwanawe aitwa, lakini alijuwa kwamba hakuitiwa kitu kizuri.

"Uuui Ngai! Ni kosa gani tumefanya hata ikatubidi kuadhibiwa hivi? Uuui uui uiuiui," akajisemea mwenyewe baada ya Mumbi na askari kutoka nyumbani.

Mumbi na askari walitoka nje. Huko nje alisimama dereva wa Chifu akiwangojea. Askari wa Chifu pamoja na dereva, walichukua bunduki kubwa na kama ungewaona wakimwongoza Mumbi mpaka kwanye motokaa, ungefikiri alikuwa mtu hatari sana. Wote walipanda juu ya motakaa na kusafiri mpaka Konyu, na Chifu wakamkuta awangojea.

"Kwa nini mmekawia hivi?" akawauliza.

"Hatukusimama mahali popote," dereva akasema.

"Nimewangoja sana," Chifu akasema na huku macho yake yakiwa kama ya mtu aliyelewa pombe. Hata miguu yake haikuweza kumchukua vizuri kwani alisimama kwa shida.

"Mumbi," Chifu akaita. "Si nilikwambia usihusiane na magaidi hata kidogo?"

"Ndio Chifu, sikuhusiana nao hata kidogo," Mumbi akasema.

"Mbona unataka kunidanganya? Nimepata habari kwamba ungali ukiwapatia Mau Mau chakula."

"Sio Chifu, siwapatii," Mumbi akasema. Macho ya Chifu hayakuonyesha ukali na kwa sababu hii Mumbi aliweza kusema naye, jambo ambalo hakuna mtu aliyethubutu kulifanya wakati Chifu akiwa amekasirika.

"Najua unanidanganya, na kwa hivyo utafungwa hapa wakati kesi yako inachunguliwa. Mpelekeni kule mahabusu wengine wanapolala." Mumbi alipelekwa mpaka pale mahabusu wengine walikuwa wanalala na kufungiwa hapo.

Vyumba walimolala mahabusu vilikuwa vidogo sana ukilinganisha na hesabu ya watu walioishi humo. Kila kimoja kilikuwa kama futi nne kwa upana na futi nane kwa urefu. Katika kila chumba palilala watu zaidi ya kumi, wote wakilala sakafuni na kujifunika kwa nguo zao. Watu wengi hawakuwa na mablanketi kwani wengine walishikwa kwa ghafula na kupelekwa pale. Watu wengi, kwa kujua wangenyakuliwa vile, walianza kuvaa "Mahuthu" yaani kabuti ndefu ambazo mtu angetumia kama nguo na blanketi pamoja. Lakini badala ya kuwadhuru huko kulala wengi pamoja kuliwalinda na baridi kali ya usiku.

Hapo ndani ya jela wanawake vikongwe tu ndio walilala. Wasichana wafungwa hawakulala hapo. Wao walilala ndani ya nyumba za askari. Hata na Chifu alikuwa na wasichana wasaidizi wake, ambao walipika chakula wakati wake zake wakiwa hawako. Mumbi alikuwa ajua haya ndiyo yalikuwa yafanyika hapo na alikuwa amekata shauri kwamba yeye hataenda ndani ya vyumba vya askari wala nyumba ya Chifu asipopelekwa pale kwa nguvu.

Usiku ule wa kwanza kama saa tatu za usiku, walipokuwa wamelala, na huku tumbo zao zikiwauma kwa njaa, mlango ulifunguliwa na mwanga wa taa ukaangaza chumbani mwote. Mahabusu wote

walishtuka, kwani hakuna mtu yeyote aliyeingia chumbani mwa mahabusu usiku.

"Mumbi! Mumbi!" askari akaita huku akimulika taa kila mahali. Mumbi hakuitika ingawa hakuwa amelala. Alijitia kwamba alikuwa amelala akifikiri kwamba pengine askari hataendelea kumwita akijitia amelala.

"Mumbi yuko wapi?" askari akauliza.

"Amelala," sauti ikasema. Wakati nyingine zilianza kuita, "Mumbi, Mumbi, amka unatakiwa."

"Mwambieni aamke upesi anatakiwa na Chifu," askari akasema.

Wanawake wale wengine walianza kuita Mumbi, wengine wakionyesha kama kwamba wangefurahi kama ni wao walioitwa. Walijua mara moja kwa nini alikuwa anaitwa saa ile ya usiku, lakini hakuna aliyethubutu kusema wala kuonyesha kama kwamba alijua chochote. Walizidi kuita Mumbi.

"Mumbi! amka, unatakiwa na Chifu. Amka bahati imekupata, hutalala sakafuni kama sisi vikongwe," sauti ikasema.

Mumbi aliamka akiwa na hasira tele, akajifunika kwa blanketi lake kichwani. Alisimama na kutoka nje huku akifuatwa na askari. Walikwenda mpaka nyumbani alipokaa Chifu. Walimkuta Chifu hapo ndani akiwa pekee. Wake zake wote hawakuwako. Mmoja alikuwa amelala Hospitalini maana alikuwa amejifungua. Mwingine alikuwa amerudi kwao, na yule wa tatu alikuwa katika kijiji cha Ngurumo. Moto ulikuwa ukiwaka na harufu nzuri ya kitoweo ilinukia puani mwa Mumbi na kufanya njaa aliyokuwa nayo izidi. Lakini kama ilivyo desturi

ya wasichana, hakuonyesha kama kwamba alikuwa na haja ya chakula.

"Mumbi!" Chifu ambaye alikuwa amekaa juu ya kitanda akaita. Askari alipomleta Mumbi alitoka nje na kurudi chumbani mwake huku akiwaacha Chifu na Mumbi pamoja.

"Nimejaribu sana kukusaidia, lakini naona nimeshindwa au niko karibu kushindwa," Chifu akaendelea. "D.O. alikuwa akifikiri heri wewe uhamishwe, lakini nikasema ni vizuri tukupatie nafasi nyingine ya kukuchungua. Sasa yaonekana kama kwamba hujatubu na unaendelea kuhusiana na kuwapatia chakula magaidi. Hii sio tu. Umekataa kusaidia Serikali. Nimekata shauri kwamba utakaa hapa mpaka nitosheke kwamba umegeuka nia yako. Usipofanya hivyo, bila shaka utapata yale yanayowapata wale wanaokataa kuachana na Mau Mau. Na haya yatanisikitisha sana."

Mumbi aliinamisha kichwa chake. Moyoni alimchukia Chifu sana, kwani alijua vile alivyofanyia wasichana na wake za watu. Hakutaka hata kumtazama wala kusema naye. Chifu pengine alijua hivi kwani mara hiyo aliendelea kusema, "Unafikiri nini? Unalo lolote ungetaka kuniambia, Wajua nina uwezo wa kusema uhamishwe na nina uwezo wa kusema ukubaliwe kurudi kwenu nyumbani."

Mumbi huku machozi yakimtoka kwa uchungu alisema, "Mimi sisaidii Mau Mau. Wale wanaokwambia hivyo hukudanganya."

"Hayo si kweli. Ulikula kiapo katika nyumba ya Maciira, na Maciira alikuwa rafiki yako. Nafikiri

unajua yaliyompata. Alihamishwa na hutamwona tena. Ikiwa ungali wamngojea, ni heri ugeuze nia na fikira zako," Chifu alikoma kidogo na kumtazama Mumbi. Aliona vile alikuwa ataabika moyoni, na hii ikamfanya kumwonea huruma. "Kama ningependa, niseme uhamishwe au ufungwe jela kwa sababu una makosa unastahili ufanyiwe haya yote, lakini sikufanya hivyo. Kwanza kwa sababu najua mama yako ni mzee na huwa akiugua mara kwa mara. Ya pili ni kwa sababu najua kwamba moyoni mwako u msichana mzuri, isipokuwa ni watu wengine wanakupotosha."

Mumbi hakupendezwa na maneno ya Chifu, na hasa alipoanza kuonyesha kwamba alimfikiria na alifikiria taabu zake. Hakumwamini hata kidogo na alianza kufikiri labda Chifu alikuwa anataka kufanya urafiki naye. Moyoni mwake alikuwa amekata shauri kwamba hangekubali hata kidogo kutembea na mtu aliyekuwa na bibi mwingine, na angeolewa tu na kijana kama yeye hata kama akiwa ni maskini.

"Ikiwa mimi ni msichana mzuri, kwa nini ukanisumbua hivi? Hii ni mara ya pili umesema nishikwe na kila mara mimi humwacha mama yangu akiwa mgonjwa. Hivyo ndivyo umfanyiavyo mtu mzuri?" Mumbi akafyatuka huku machozi yakitiririka kutoka machoni mwake na huku akiyapangusa kwa mikono yake michafu. Mahabusu hawakupewa maji ya kuoga.

Chifu ambaye alikuwa aona shida kusema lile lililokuwa moyoni mwake, yaani kwamba alimpenda Mumbi, akajibu, "Kama ukifikiri kwamba mimi

sikusaidii ngoja utaona. Kesho utafikishwa mbele ya wazee wapekuao mioyo ya watu. Kama wao wakisema kwamba wewe umekula kiapo, na kwamba unawasaidia Mau Mau, yatakayotokea ni juu yako."

Mumbi hakusema chochote, alinyamaza tu kimya asijue yatayotokea. Aliwajua wazee waliopekuwa mioyo. Alikuwako Johana Mugweru. Hapo zamani alikuwa mzee wa kanisa. Vita vilipotokea akaenda kuishi katika kituo cha Askari walinzi. Alianza kula nyama za mbuzi walizoteka nyumbani mwa watu. Baadaye alijipatia msichana wa rika la mwanawe na kumfanya bibi yake wa pili. Yeye ndiye aliyekuwa mwenye kiti wa chama cha Wapekua Mioyo.

Alikuwako Baolo Kihara. Yeye alikuwa mwalimu wa shule. Mkewe Mariamu Mukuhi alimzalia wasichana watano mfululizo, na hakuzaa mwana wa kiume yeyote. Hili lilimfanya Baolo kusikia vibaya sana rohoni. Alijiuliza moyoni, nani angerithi mali yake kama hakuwa na kijana. Alikata shauri kwamba ni lazima aoe bibi mwingine. Bahati yake palikuwako na msichana wa mzee wa rika yake aliyekuwa amepata mtoto bila kuolewa. Baolo alifanya urafiki naye na baada ya muda si mrefu akapata mimba na kujifungua mwana wa kiume. Ingawa mkuu wa skuli na wazee wa kanisa walimkanya asifanye jambo la aibu kama lile, alisema ni lazima amuoe. Alitolewa kazi ya uwalimu, kwa maana ilikuwa ni lazima mwalimu wa shule kuwa na bibi mmoja ambaye ni yule aliyefunga ndoa naye kanisani. Mpaka alipoajiriwa kazi ya Upekuzi wa Mioyo, Baolo alikuwa hana kazi.

Mumbi alijua hakuwa na njia yoyote ya kuwaepuka. Moyoni alifikiri, "Ni lazima wale wazee watasema nimekula kiapo na hapo bila shaka nitahamishiwa. Sitamwona mama yangu tena, na hata nchi yangu sijui kama nitaiona tena." Alisikia huzuni moyoni. Hakutaka kumuacha mama yake pekee. Angewezaje kuishi bila yeye kumsaidia? Aliona bila shaka atakufa kwa taabu na ugonjwa. Ingawa hivyo, alikumbuka vijana wengi wa kike na wa kiume kama yeye, ambao walikuwa wamehamishwa. Wengi wao walikuwa wamewaacha akina mama zao na baba zao bila msaada wowote. Alikumbuka tena siku waliyokula kiapo. Aliyewalisha kiapo aliwaambia kwamba watateswa na wengine wao watahamishwa na watauawa. Lakini baada ya taabu wale watakaobaki na wale watakaovumilia, watafurahia uhuru wao. Alikubali yote ambayo yangefanyika.

"Maisha yenyewe ni nini? Si taabu tu?" akajisemea rohoni.

"Unataka kula chakula?" Chifu akamwuliza.

Bila shaka Mumbi alitaka sana chakula. Alikuwa hajala kitu tangu saa sita. Ugali kidogo waliopewa mahabusu aliukuta umeishaliwa, na hapakuwa na chakula chochote ambacho angekula. Aliposikia jina tu lenyewe, alisikia njaa zaidi, lakini ilikuwa desturi mbaya kwa msichana kusema ana njaa na hasa mbele ya mwanamume. Kwa vile Chifu alijua desturi hii, alimwabia Mumbi achukue sahani mezani na kutia chakula chake na cha Chifu.

Mumbi alisimama na kufanya kama alivyoambiwa. Alimtilia Chifu chakula chake na akajitilia mwenyewe kingine. Wote walikaa chini na

kuanza kula. Kama kawaida, Mumbi alikula pole pole asionekane mlafi, mpaka akamaliza. Walikunywa chai baada ya kula chakula, na hapo Mumbi alijisikia ameshiba sawasawa. Mara baada ya chakula Mumbi alisema, "Nasikia usingizi, nataka kurudi nyumbani nikalale."

"Ala! ukilala hapa kuna ubaya gani?" Chifu akamwuliza. Mumbi alikuwa amejua kwamba Chifu atamwambia alale pale, na alikuwa ajua hatakubali, alijibu.

"Mimi silali hapa," Mumbi akasema.

"Kwa nini? Ama unaniona mimi ni mzee. Wafikiri mzee si mzuri? Hujui wazee ndio wenye mali?" Chifu akaanza kumshawishi.

Hapo Chifu alianza kukaribia pale Mumbi alipokuwa amekaa akaanza kuonyesha kama anataka kumgusa Mumbi. Mara tu Mumbi alipoona vile Chifu alikuwa akitaka kufanya, alisogea mbali na kusema, "Usiniguse."

"Kwa nini, kwani mimi ni mnyama?" Chifu akamwuliza. "Hata mimi ni mwanamume kama wale unaotembea nao."

"Mimi sitembei na wanaume. Nitatembea na mmoja tu na ni yule atakayemlipa mama yangu mahari."

Chifu hakukubali maneno haya kwani alifikiri kwamba kila msichana alikuwa atembea na wanaume. Lakini Mumbi hakuwa kama wasichana wale Chifu aliowajua. Alikuwa afuata aliyoimbiwa na mama yake mara kwa mara ya kwamba msichana ni lazima kutunza tabia zake akitaka kuheshimiwa.

"Kwani hujui hata mimi naweza kumpa mama yako mahari?"

"Unataka kuwa na wake wangapi?"

Chifu alikaribia tena pale Mumbi alipokaa na kunyosha mkono wake wa kulia amguse. Mumbi alisimama na kuondoka pale.

"Usiniguse," Mumbi akasema kwa ukali, na kuanza kwenda mpaka karibu na mlango na kusema, "Ninataka kwenda kulala kwenye mahabusu wengine."

"Mbona unakuwa mkali hivi?" Chifu akamwuliza. "Wataka kusema hujalala chumba kimoja na wanaume?"

"Ndio, mimi sijalala na sitalala, isipokuwa tu ikiwa ni mume wangu."

"Lakini hata mimi naweza kuwa mume wako, ama kuna ubaya gani?" Chifu akauliza huku akimjongelea Mumbi.

"Huwezi. Utatosheka na wake wangapi?" Mumbi akamwuliza tena huku akiendelea kumtoroka.

"Hata nikiwa na wanne nina mali ya kuwatosha."

"Mimi sitakuwa mmoja wao."

Chifu alimwendea Mumbi mbio huku akitaka kumshika kwa nguvu. Mumbi naye alitoroka, akafungua mlango na kutoka nje. Chifu aliutupa mkono wake na kushika blanketi Mumbi alilojifunikia kichwani. Mumbi aliponyoka na kumwachia Chifu blanketi ameishika mkononi. Alikimbia mpaka walipolala mahabusu wengine. Aliupiga mlango kwa haraka na kuingia.

"Kwa nini umetoroka?" Mmoja wa mahabusu akauliza.

"Si tulifikiri hutalala sakafuni kama sisi?" Mwingine akuliza. Mumbi hakuwajibu wala kusema lolote. Moyo wake ndio tu ulikuwa wapigapiga, pu pu pu, na huku atoa pumzi upesi upesi.

Chifu alitazama blanketi lililokuwa mkononi wake na kuona haya. Lakini tendo hili lilimfanya kuwa na hamu sana ya kumpata Mumbi, maana tangu kuwa Chifu hajapata kukataliwa na msichana yeyote. Yawezekanaje Mumbi amshinde? Alilala akifikiri tendo hilo huku moyoni akiona haya.

Kesho yake kama saa tatu, mahabusu walitolewa kutoka walipolala. Walifanywa kukaa chini nje ya ofisi na kufanya msitari. Waliitwa mmoja mmoja huko ndani ya ofisi na kupekuliwa mioyo na wazee. Mumbi ndiye aliyekuwa wa mwisho kuhojiwa, na mara baada ya yeye kuhojiwa wote walirudishwa vyumbani walimokaa.

Huko ndani ya ofisi palikuwako wazee watano wapekua mioyo, mwenye kiti wao akiwa ni Johana. Pamoja na wazee hawa alikuwako Chifu na askari wawili wake. Mmoja wao ndiye aliyekuwa Karani wa kuandika yale yote yaliyosemwa na mahabusu. Kila mmoja wa wazee hawa pamoja na Chifu alikuwa na uhuru wa kuuliza mahabusu swali lolote, na wengi wao walitaka kila mahabusu akubali kwamba amekula kiapo. Wengi hawakukubali kwamba wamekula kiapo, na hao ndio walifikiriwa kuwa ni wabaya.

Vyumbani walimokaa mahabusu, hakuna aliyetaka kusema lile aliloulizwa. Kila mtu alikaa kimya huku akiogopa pengine atahamishwa. Kama saa tisa

za mchana askari wa Chifu aliingia hapo walipokuwa na kusoma majina ya watu wengine. Kila aliyetajwa alitakiwa kusimama na kutoka nje mara moja. Majina ya watu kama thelathini wake na waume yalisomwa, na wote wakatoka nje. Hakuna kati yao aliyejua sababu ya hawa kuitwa na wengine kuachwa. Wote waliotajwa na wasiotajwa waliogopa ni wao wangehamishwa. Hakuna aliyefikiri yeye angekubaliwa kurudi nyumbani.

Wote waliotajwa walipotoka nje, askari alifunga mlango na kuwafuata. Walikwenda mpaka nje ya ofisi na hapo wakakuta gari la D.C. linawangoja. Waliamriwa kupanda juu ya lori, na lori likaenda. Walioachwa hawakujua waliokwenda, walikwenda wapi.



# 8 Vita vya usiku kucha

Siku ile jua liliwaka kama kawaida. Watoto waliimba na kupiga kelele shuleni hapo ng'ambo ya bonde. Ng'ombe nao waliobakia, kwani wengi walikuwa wameliwa na askari wa Serikali na wa Mau Mau, walikula nyasi kama kawaida huko kijijini maana hakuna aliyeruhusiwa kuwapeleka malishoni. Nje, maisha yaliendelea kama kawaida. Lakini ndani ya kambi na kote vijijini, huzuni iliwapata watu wengi. Wanawake waliwalilia wanaume na watoto wao. Watoto nao wakawalilia mama zao kwa njaa. Nchi nzima ilijawa na msiba na hakuna aliyefikiri kutakuwako na amani tena. Hakuna aliyefikiri angeweza kwenda popote bila kulindwa na askari. Na watu wengi walianza kufikiri uhuru ni kuondolewa kwa Hali ya Hatari.

Huko msituni, Meja Blue na askari wenzake waliendelea kushambulia vituo vya askari wa Serikali, huku wakisaidiwa na Komerera yaani kikosi cha Mau Mau kilichoishi nchini walimokaa watu. Vikosi vya Serikali navyo vilizidi kushambulia kwa bomu na silala za kila aina, na pote nchini kukawa ni kuuwa na kuuawa.

Baada ya majuma mawili katika kambi, Mumbi alikubaliwa kurudi nyumbani. Lakini mbele ya kukubaliwa, alionywa vikali kwamba atachunguliwa kwa macho mawili. Hii ilikuwa ni kusema angeweza kushikwa wakati wowote. Alipofika nyumbani, hakukaa kwa juma nzima mbele ya Chifu kufika hapo nyumbani mwao.

"Habari yako Mumbi. Mama angali mgonjwa?"

'Ndio angali mgojwa," Mumbi akajibu huku akiendelea na kazi yake ya kufagia nje ya nyumba yao.

"Mwambie atoke nitampeleka hospitalini," Chifu akasema.

Mama yake Mumbi alikuwa nyumbani amelala, lakini aliweza kusikia vile Chifu alivyosema. Hakupenda, tangu zamani kwenda hospitalini. Aliamini kwamba watu huuawa hospitalini kwa kupewa dawa mbaya. Mtu aliyeamini angempatia dawa nzuri ni Karanja tu mwenyewe. Karanja alikuwa dresa na wakati huo alikuwa amehamishwa kwa kuwatibu Mau Mau. Alipendwa sana na watu kwani aliwadunga sindano wote waliokwenda kwake wakiwa na maumivu ya kila aina.

"Mimi siendi hospitalini," mama akasema hata kabla ya kuulizwa. "Sitaki kwenda nikapewe sumu."

Chifu kusikia hayo, aliangua kicheko na mara akaanza kumshawishi akubali kwenda hospitalini.

"Hujui mimi ni Chifu?" akamwuliza. "Nikikupeleka hospitalini hakuna yeyote atakaye kupa sumu."

"La mimi siendi, nitajichemshia miti yangu na itanisaidia," mama akatamka.

Kwa hivyo hakulazimishwa kwenda hospitalini, aliachiliwa. Lakini kabla Chifu hajaenda alimwita Mumbi nje na kumwuliza, "Umeona ingawa ulinitoroka niliwambia wazee wakuache? Wote walikuwa wamesema uhamishwe lakini nikawambia ni heri usihamishwe na nitaweka watu wangu wakuchunge." Chifu alimaliza na kumtazama Mumbi huku akimngojea aseme asante.

Mumbi alinyamaza kimya, na kutazama chini, huku mkononi aliyashika majani aliyokuwa akitumia kufagia nje. Alijua Chifu alitaka nini na alijua hangekubali.

"Kwa nini husemi?" Chifu akamwuliza.

"Sina la kusema," Mumbi naye akamjibu.

"Twende Karatina. Najua hujakwenda huko kwa muda mrefu," Chifu akamwambia. Hii ilikuwa kweli. Kwa muda wa mwezi mzima Mumbi hakufika Karatina kwa sababu tatu: kwanza soko lenyewe lilikuwa limefungwa na watu hawakukubaliwa kwenda pale; pili ni kwamba, kwa muda mrefu Mumbi alikuwa amefungwa Githunguri; na mwisho ni kwa sababu hakuwa na pesa hata senti moja ya kununua kitu.

"Sitaki kwenda Karatina," Mumbi akajibu.

"Kwa nini?" Chifu akamwuliza. "Hata kama ukiwa huna pesa nitakupatia." Kuna wasichana wengi wangefurahia nafasi kama ile lakini si Mumbi.

Yeye aliona huo ulikuwa kama mtego wa panya na hakukubali kuugusa.

"Sitaki kwenda na sitaki pesa zako," Mumbi akasema huku akionyesha kwamba alichoka na maneno ya Chifu. Chifu naye aliona Mumbi kuwa msichana mwenye roho ngumu sana na akajua hakuwa na njia yoyote ambayo angeweza kumpata. Alifikiri kwa muda mrefu lakini hakufa moyo wala kukata tamaa.

Siku moja baada ya kama mwezi mmoja tangu siku hiyo, askari wa Chifu pamoja na dereva walifika hapo nyumbani mwa Mumbi. Ilikuwa kama saa moja ya jioni na Mumbi na mama yake walikuwa waota moto na kupika chakula. Askari alipiga hodi na kuingia.

"Mumbi, unatakiwa na Chifu," mmoja akasema. Moyoni Mumbi alisikia kama amepasuliwa kwa kisu. Hakujua kwa nini Chifu alimwita, lakini chochote amwitiacho alijua si kizuri.

"Ananiitia nini?" Mumbi akawauliza.

"Watuuliza sisi twajuaje?" Mmoja wao naye akamwuliza.

"Basi ngojeni nimalize kazi ninayoifanya," Mumbi akawaomba. Alijua ni bure kukataa. Wakati wa Hali ya Hatari hakuna aliyekuwa na uhuru kufanya alivyotaka. Ilikuwa ni lazima kufanya, bila swali, lile Serikali ilivyotaka. Serikali nayo ilikuwa yeyote kutoka Gavana mpaka Walinzi wa Nyumbani ambao walikubaliwa kuchukuwa mikuki tu. Kwa sababu hii waliitwa "Kamatimu," yaani watu wa mikuki.

Baada ya kupakuwa chakula, kula na kubakisha kingine cha kesho. Mumbi aliosha uso, mikono, na miguu. Alivaa sueta lake, na baada ya kumuaga

mamaye alifuatana na askari mpaka kambini alipokuwa Chifu. Walimkuta akinywa pombe pamoja na Mzee wa Lalo. Mumbi aliingia chumbani walimokuwa Chifu na Mzee wa Lalo, akakaa chini kuota moto. Chifu hakumwamkia Mumbi.

Kama saa tatu za usiku, Chifu na askari wake pamoja na Mumbi waliamka na kupanda ndani ya motokaa. Mumbi alikaa juu ya motokaa na upepo wa baridi ulimpiga mpaka akatetemeka. Hakuna aliyesema naye, kwa sababu hii alikaa kimya wakati wote walipokuwa wakisafiri. Askari wenyewe walivalia makaputi yenye joto na kofia, viatu na mapatisi. Wao hawakusikia baridi sana.

Walisafiri mpaka Karatina. Hapo Chifu alitoka na kuingia katika duka mahali ambapo askari walipokuwa wakinunua vyakula na pombe. Alianza kunywa pombe Mumbi na askari waliachwa nje juu ya motokaa. Kwa muda wa saa moja, akiwa kama mtu asiyefahamu kama kwamba alikuwa na watu wengine, Chifu aliendelea kunywa pombe. Mumbi na askari nao wakangojea hapo nje juu ya motokaa, nayo baridi ikaendelea kuwatesa.

Kama saa nne za usiku wakati umande huanza kuanguka chini, walitoka Karatina, wakasafiri mpaka Nyana kiasi cha mwendo wa kama maili kumi hivi. Nyana kilikuwa kituo cha askari polisi na Chifu alijuana na sajenti wa polisi aliyekaa hapo. Walipofika hapo sajenti alimnunulia Chifu chupa tatu za pombe nazo zikamchukua muda wa kama saa mbili kumaliza kunywa. Wakati huo wote Mumbi na askari walimngojea juu ya motokaa. Alipotoka nje, pombe ilikuwa imemlewesha.

Walipotoka hapo, hawakwenda Konyu mahali Chifu na wake zake walipoishi. Walikwenda mpaka Ihwagi kijiji kingine. Hapo askari walipatiwa mahali pa kulala vyumbani mwa askari walinzi, lakini Mumbi ikawa ni lazima kulala chumba kimoja na Chifu. Usiku kucha, alipigana vita vya meno, kucha na miguu. Hakupata hata tone moja la usingizi.

Kulipokucha, Chifu alimrudisha Mumbi nyumbani kwao. Njiani hakutaka hata kumtazama. Aliona haya sana. Kwa sababu hii hakumwona Mumbi kwa muda mrefu tangu siku hiyo. Kwa juma zima lililofuata Mumbi aliugua sana. Kwanza alishikwa na homa kali kwa sababu ya baridi iliyompiga usiku uliotangulia, na hii ikaendelea kwa siku kadha. Baada ya homa, na labda kwa sababu yake, Mumbi aliugua kifua na kwa muda akaendelea kuwa mgonjwa mpaka ikamlazimu kwenda hospitali, Tumutumu, kutibiwa. Hali yake ilikuwa mbaya hivi kwamba Bwana Mganga aliona ni heri akae hospitalini ili atibiwe.

Kati ya wagonjwa wengi waliokuwa hapo hospitalini, alikuwako Mzee wa Lalo kutoka kijiji cha Kabarini. Alikuwa mkali sana na aliwapiga sana vijana wengi. Kwa sababu hii vijana wa kijiji chake walitoroka na kuingia msituni wakawa askari wa Mau Mau.

Siku moja baada ya siku tatu tangu Mumbi kuingia hapo hospitalini, kama saa nne za usiku, wagonjwa na wafanyi kazi waliamshwa usingizini na fyatuko la risasi; papar papapa! na makelele ya watu "Ui Ui Ui!" Hakuna aliyejua ni nini kilichotokea. Watu wote walikaa wakiuliza ni nini. Lakini baada ya makelele, walipata habari kwamba ni Mau Mau

walikuwa wanamuuwa Mzee wa Lalo hapo katika wodi ya wanaume. Hapo mbeleni alikuwa amepigwa risasi, lakini kwa bahati akaponyoka na majeraha tu. Waliposikia hawakumuuwa, askari wa Mau Mau walikwenda moja kwa moja mpaka hospitali wakamuuwa. Tangu siku hiyo, palijengwa hapo Tumutumu kituo cha Askari wa Ulinzi wawe wakiwalinda wake, watoto na wagonjwa waliokuwa hapo.

Mumbi alikaa hospitalini kwa juma nzima na baadaye akakubaliwa kurudi nyumbani. Ilikuwa siku ya jumamosi, asubuhi kama saa nne, wakati Bwana Mganga alipoandika kwamba Mumbi alikuwa amepona, na kama akiwa na pesa za kulipa dawa, kitanda na chakula alichopata hapo hospitalini, aweza kuondoka saa yoyote. Kwa bahati mbaya, Mumbi hakuwa hata na senti moja, na kwa sababu hii ikawa hakupewa nguo zake mpaka alipe pesa zote.

Ilikuwa siku ya pili kama saa sita, wakati wagonjwa hutembelewa na rafiki zao, Mumbi alipomwona Mureithi akija kumwona mkewe. Mureithi alikuwa Mwalimu wa shule na hapo zamani alimsomesha Mumbi, alipokuwa darasa la pili. Mumbi alipomwona, alimwendea na kumsalimu. Bila kukawia alimpasha taabu zake, kwani alijua kwa kweli atapata msaada. Mumbi alikuwa amekonda sana kwa kuugua, na ikawa shida kwa mwalimu kumtambua. Baada ya kumtazama vizuri, alimfahamu na mara akatoa shilingi kumi na tano Mumbi alizotakiwa kulipa na kumpa. Alimpa vile vile, shilingi tano kama nauli ya motokaa kufika nyumbani. Hata hivi leo Mumbi hajasahau kitendo kile na hajui angalifanya nini asingelipatiwa pesa hizo. Alitoka hospitalini na kurudi kwao.



# 9 Barua ya Maciira

Baada ya kuwaua askari wa Chifu na kuwanyang'anya bunduki na nguo zao, askari wa Mau Mau walimchukuwa Meja Blue, kiongozi wao, na mahabusu wengine mpaka msituni kwenye Mlima Kenya. Kwa miezi kadha hawakurudi huko mashmbani, lakini Meja Blue aliendelea kuongoza vita akiwa huko msituni tu. Aliwaambia askari wake waende wapi na watakaposhambulia wakiwa peke yao.

Habari za kuuawa kwa askari wa Chifu zilifika Karatina saa nane za mchana. D.O. kusikia hivyo aliamuru kwamba askari wa polisi na K.A.R. wote pamoja, ni lazima kwenda mpaka hapo na kuwawinda Magaidi hao. Pamoja na hayo, aliamua kwamba wenyeji wote wa kijiji cha Gikumbo ni lazima

waadhibiwe. Alisema ni lazima iwe walijua ya kwamba hao magaidi walikuwa karibu, na hawakuiambia Serikali. Vile vile, ni lazima iwe walikuwa wakiwapatia chakula na hili lilikuwa kosa baya sana.

Kwa kosa la kwanza, wakaaji wote wa Gikumbo walizuiliwa kutoka nje ya kijiji kwa saa ishirini na nne kila siku kwa muda wa wiki tatu. Kwa kosa la pili, walilazimishwa kuchimba mtaro wa kama futi kumi kwenda chini, na futi saba upana, kuzunguka kijiji chao, na baada ya hayo watie vijiti vyenye ncha kali kote na shimoni. Hii ilidhaniwa ingewazuilia magaidi kuingia kijijini. Kwa kosa la kwanza na la pili, D.O. aliamua kwamba ng'ombe wote waliokuwa kijijini humo watekwe na kupelekwa mpaka Karatina. Haya yote yalifanywa kama alivyoamuru.

Kila siku kwa majuma matatu, watu wa kijiji cha Gikumbo waliamka asubuhi kama saa kumi na moja na kuanza kuchimba mtaro. Walishinda hapo mchana kuchwa na hawakuruhusiwa kupumzika saa yoyote. Akina mama wengine waliugua na kufariki dunia, na wengine wakavunjika miguu kwa kuanguka humo mtaroni. Watoto nao walikonda kwa kukosa chakula na wengine wakaungua kwa moto mchana kwa kutokuwa na mtu mzima wa kuwachunga.

Mumbi alifika nyumbani kutoka hospitalini wakati mambo yalikuwa yamechafuka sana. Alimkuta mama yake mgonjwa sana na kwa mara ya kwanza akasikia hofu kwamba pengine angekufa. Hawakuwa na msaada wowote, na chakula kilikuwa shida kupata. Mahindi na maharagwe ndiyo tu walikuwa nayo na mamake aliugua tumbo kwa kuyala

kila siku. Kwa kukosa chakula na kwa uzee hali yake ilizidi kuwa mbaya.

Ilikuwa muda mrefu tangu Mumbi alipopata kumwona wala kujua alipo mpenzi wake Maciira. Wakati huu wa kuugua kwa mamake, na taabu za ugonjwa wake mwenyewe, na kukosa msaada, alimfikiri sana Maciira.

"Maciira uko wapi? Kwa nini huniandikii? Uko hai ama umeisha kufa?" Maswali kama haya yalimsumbua sana moyoni na kwa vile hakuwa na la kufanya, alilofanya ni kulia tu.

Alikumbuka asubuhi moja siku ya Jumapili, siku askari wa polisi walipofika hapo kwao na kuwashika Maciira na vijana wengine. Walihamishwa na kupelekwa mbali na kwao na hakuna mtu aliyepata kujua wao wako wapi. Watu wote walikaa wakifikiri na wakitumaini labda watawaona tena. Haya matumaini ndiyo yaliyomfanya Mumbi kutompenda mtu mwingine yeyote. Alingoja kwa subira mpaka Maciira atakaporudi, au apate habari kwamba amekufa. Kwa muda mrefu hakusikia lolote.

Siku moja, Mumbi aliamka kama kawaida. Huko nje mvua ya masika ilikuwa inanyesha. Njiani mlikuwa na matope, na huko mashambani na vichakani majani mabichi yalimea upesi upesi. Huko chumbani walimoishi Mumbi na mamake, matone ya mvua yalipenya na kudondoka kila mahali. Mumbi alijaribu kutafuta mahali pa kuweka kitanda chake asipate. Ilimbidi kukunja vitu vyote nyumbani na kuvifunika mahali pamoja visije vikaloa maji.

Alianza kufikiri awashe moto ili apike uji kidogo wafungue kinywa, lakini hapakuwa na kuni. Zile zilizokuwako zilikuwa nje na zilikuwa zimeloana

kwa maji hivi kwamba hazingeshika moto. Ilimbidi Mumbi kwenda kwa rafikiye Wanja kuazima kuni.

Wanja alikuwa rafiki wa Mumbi tangu walipokuwa watoto wadogo. Walikwenda shule pamoja na kutoka pamoja katika darasa la tatu. Hali ya Hatari ilipotokea, Wanja alikula kiapo na akawa msaidizi mkuu wa Mau Mau. Hata hivyo hakuna yeyote aliyejua kwa sababu alifanya urafiki na sajenti mmoja aliyekuwa mkuu wa Askari wa Ulinzi hapo kwao. Mara nyingi aliiba risasi za askari na kuwapatia Mau Mau. Wakati alipojua habari yoyote juu ya mipango ya Serikali, aliipitisha mpaka kwa Mau Mau. Kwa kufanya hivi aliwasaidia sana na wao wakamuamini. Kwa sababu hii walimkubalia kuendelea na urafiki wake.

Mumbi alipofika nyumbani kwa Wanja aliwakuta Wanja na mama yake na watoto wao wakinywa chai. Wao waliweza kupata chai kutokana na urafiki wa Wanja na askari. Alipatiwa kikombe lakini hakunywa. Aliona kwamba ingekuwa vibaya sana kunywa chai wakati mamake alikuwa akisikia baridi na njaa. Kwa hivyo alipoulizwa kuketi chini apewe chai, alijibu, "Asante lakini sitaki chai."

"Kwa nini wakataa chai?" Wanja akamwuliza. "Kama ukikataa nami sitakupa kitu chako nilicho nacho."

Mumbi alifikiri, "Ni kitu gani changu Wanja angekuwa nacho?" Alishindwa kujua.

"Ni kitu gani changu ulicho nacho?" akamwuliza.

"Sitakwambia mpaka unywe chai," Wanja naye akamjibu huku akicheka. Mumbi hakuona jambo

lolote la kuchekesha. Moyo wake ulijaa taabu na huzuni. Mama yake mgonjwa. Hawakuwa na msaada wowote, hata kuni zilikuwa na shida kuzipata. Nyumbani yao ilikuwa yavuja. Yeye mwenyewe alikuwa hana nguvu tena hawakuwa na pesa za kununua hata sukari. Alikuwa maskini hohe hahe.

"Basi nipatieni kuni kidogo nikawashe moto. Mama yangu ni mgonjwa, na nyumba yetu inavuja sana," Mumbi akasema. Alitaka kuwambia taabu zake zote lakini akajua si vizuri.

"Je Binti Waigwa hajapata nafuu?" mamake Wanja akauliza. "Wanja mpatie Mumbi kuni na sukari kidogo akamchemshie maji binti Waigwa." Binti Waigwa ni mamake Mumbi. Hili ndilo jina aliloitwa na wanawake wa rika lake kama mamake Wanja.

Wanja alimpatia Mumbi kuni, sukari hata na kahawa kidogo. Mumbi alisema asante na kwa haraka akatoka nje huku akisema "Kwa heri".

"Mbona huniulizi ni kitu gani chako nilichonacho?" Wanja akamwuliza Mumbi alipoona kwamba Mumbi alikuwa mlangoni akienda zake.

"Nenda uniletee," Mumbi naye akajibu huku akitoka na kwenda zake. Alifika nyumbani mwao na upesi akawasha moto na kuteleka maji. Mamake naye aliamka na kukaa upande mmoja na wote wawili wakaanza kuota moto na kupika uji, huku wakizungumza.

"Kama isingalikuwa ni taabu hii iliotuingilia, ningalikwenda kukata nyasi niezekee paa la nyumba yangu. Nitalala nikipigwa na mvua kila usiku?" Mama akauliza huku akijikunakuna miguu yake

ambayo kwa uzee na kuchomwa na moto ngozi ilikuwa inababuka.

"Wawezaje kukata nyasi na huku unaumwa mifupa?" Mumbi naye akamwuliza mamake huku akitia unga majini.

"Kama nikisema sitaweza, nitafanya nini na huku nyumba unaona vile inavyovuja?" Mamake akasema.

"Tutakapokubaliwa kutoka nje nitakwenda kukata nyasi zilizo shambani kwetu huko Gitere na kuezeka nyumba hii," Mumbi akasema.

Mama aliposikia hivyo, alimwonya mwanawe asiguse hizo nyasi na kusema, "Hizo nyasi nilipanda za kuezeka nyumba tutakapotoka hapa kijijini na kurudi mashambani. Sitaki uzitumie kwa haja nyingine yoyote."

"Basi tutafanyaje na mvua yazidi kupenya paa la nyumba yetu?" Mumbi naye akamwuliza mamake aliposikia kwamba hangemkubalia kukata nyasi.

"Kwa nini usiende na kukata ithanje pale Tegu?" Ithanje ni nyasi zinazoota mtoni au mahali popote ambapo maji yanasimama.

"Haaa! hakuna hata kidogo. Zote zilikatwa na kuezekewa nyumba za Askari Walinzi," Mumbi naye akajibu.

"Mbona walizikata zote?" Mama akamwuliza. Kabla Mumbi hajajibu Wanja alipiga hodi na kuingia.

"Wakia maitu," Wanja alimwankia mamake Mumbi.

"Wakia iiiu," mamake Mumbi naye akamjibu Wanja. Hizi ndizo salaam za Wakikuyu waishio hapo Mathera. Maana yake ni kama kusema,

"U hali gani wee wa rika la mama yangu?" Wanja akauliza.

"U hali gani wee wa rika la mwanangu?" mamake Wanja akajibu.

Wanja alitoa mkono wake wa kulia mfukoni mwa rinda lake, na kumpa Mumbi barua. Barua yenyewe ilitiwa katika bahasha ya rangi nyeupe lakini labda kwa kushikwa na watu wengi, ilikuwa chafu sana. Mumbi alipoitazama na kuona mwandiko hapo juu, alishtuka sana na mara mikono yake ikatetemeka alipokuwa akiifungua. Aliisoma huku moyo unamdunda.

Mpenzi Mumbi,

Pokea salamu zangu kutoka hewani, nyingi kama mchanga wa baharini, na baada ya salamu hebu tega sikio nikunong'oneze habari zangu.

Kwa kusema kweli kipenzi, tangu siku ile tulipoachana wakati niliposhikwa na kuhamishwa, nimekuwa na hamu kubwa ya kukuandikia, ili nikujulishe hali yangu, lakini nilishindwa kwa hofu nyingi moyoni mwangu. Nilihofu kuwa pengine barua ingeshikwa na Serikali halafu wewe nawe uhamishwe. Jambo kama hilo likitokea lingeniua moyo na matumaini yangu yote. Hiki kingekuwa kama kifo kwangu, kwa sababu wakati ninapokuwaza moyoni na kutumaini kwamba siku moja nitarudi nyumbani na kuishi pamoja nawe, jambo hili hunitia maisha mapya moyoni mwangu na kunipa nguvu za kuendelea na kuvumilia taabu za msituni nikitumaini ushindi ni wetu.

Tulipotoka nyumbani tulipelekwa mpaka Karatina usiku huo huo, bila kukanyaga chini tukatiwa juu ya lori iliyozungushwa seng'enge pande zote ili hata moja wetu asiweze kuruka na kutoroka. Tulikuwa kundi kubwa la watu kutoka mahali mbali mbali kama Othaya, Thegenge, Ihururu, na pande za Ndia. Tulisafirishwa mpaka Mwea kambi iitwayo Wamumnyu. Hapo watu wengi tuliwakuta waliohamishwa kama sisi. Hapo tulipambana na kazi ngumu sana kila siku. Tuliifanya bila kusema chochote, na kwa ajili hii wengine wetu tukahamishwa mpaka kambi ya Mto wa Athi.

Katika kambi ya Mto wa Athi, palikuwa na askari wabaya sana ambao walitupiga na kutufanyisha kazi kitumwa tulilazimishwa kuchimba mitaro, kuvunja na kubeba mawe, na mchanga tangu asubuhi mpaka jioni. Watu wengine wasiokuwa na nguvu na hasa wale waliokuwa wazee walikufa kwa kazi hii. Nilipoona vile kazi zilivyozidi na mapigo yalivyochacha, sikuvumilia tena, basi nikatoroka hadi Nairobi. Nilipowasili Nairobi nilijijulisha kwa viongozi wetu wa Mau Mau basi nikapewa bunduki nikaingia msituni. Sasa mimi ni askari wa kupigania uhuru wetu na nitapigana mpaka tushinde.

Meja Blue na watu wengine walifika hapa juzi akanijulisha jinsi ambavyo umesumbuliwa na Chifu. Vumilia taabu zote ukijua kwamba Mungu yuko pamoja na Watoto wa Gikuyu na Mumbi na tutashinda.

Sina mengi ya kukwambia kwa sasa. Mungu akulinde na akipenda tutaonana. Nisalimie mama na watu wote.

Ni mimi wako wa milele,
Maciira

Alipomaliza kusoma barua hii, Mumbi aliinama na kushika uso wake kwa mikono miwili na mara akaangua kilio. Mama yake na Wanja walipomwuliza ni nini lililomtia msiba hakuweza kusema lolote. Yeye mwenyewe hakujua kwa nini alilia. Moyoni alifurahi kwa kusoma barua ya Maciira, na kujua kwamba angali hai, lakini hata hivyo moyo wake ulijaa huzuni. Pengine atauawa. Pengine amekufa. Haya yote yalimtesa moyo sana na hata ajaribuje, hakuweza kukizuilia kilio. Pengine ilikuwa vizuri kulia, kwa sababu miezi miwili baadaye habari ilifika kwamba Maciira ameuawa. Mumbi hakulia aliposikia hivyo. Alikuwa ameshazoea.



# 10 Kaburi bila msalaba

Mvua ilizidi kunyesha. Maji ya mvua yalichukua mchanga na kufanya maji ya mito kuwa na rangi nyekundu kama damu iliyokuwa ikimwagika katika nchi nzima. Mabondeni maji yalitapakaa pote. Vyura nao wakajaa mitoni na visimani, na kufanya mashindano ya makelele kila jioni. Huko mashambani majani yalimea. Kwengineko hata mahindi, maharagwe na viazi vyote vilimea vyenyewe. Hakuna mtu aliyeruhusiwa kupanda chochote mashambani ili Mau Mau wasiende wakakitumia chakula kile, lakini hata hivyo, vyakula mbali mbali vilimea na kukua kati ya majani mengine.

Wanawake na wanaume walizidi kufanya kazi ya "Gitati" yaani kazi ya lazima kwa kila mtu. Kazi yenyewe haikuwa ya maana. Ilikuwa kuwaad-

hibu watu tu ili wageuze nia zao. Kila jioni kama saa kumi na moja watu wote walikusanyika nje ya kituo cha Askari walinzi, na kuhubiriwa ubaya wa Mau Mau. Siku nyingine wakuu wa Serikali walikuja na kuwaambia watu kuacha matata. D.O. mmoja aliwaambia watu wasipofanya hivyo atawakata vichwa vyao. Mwingine aliwaambia atawahamisha wote. Wahubiri wa injili waliwaambia watu kwamba wataangamia kwenye moto wa milele wasipoacha Mau Mau.

Ingawa watu wote waliwaambia watu kuacha Mau Mau, hakuna hata mmoja aliyewauliza watu kwa nini wapigana, wala kusema kama vita vikiisha Serikali ingefanya nini juu ya ubaguzi, na ukosefu wa mashamba. Serikali iliamini kwamba Mau Mau ni watu waliojigeuza wakawa kama wanyama na hawakuwa na chochote cha halali walichopigania. Lakini watu wote, hata watoto wadogo, walijua walichotaka. Walitaka uhuru; walitaka mishahara sawa kwa kazi sawa; walitaka kusiwe na ubaguzi wa rangi.

Vita viliendelea. Nyumba za watu zilichomwa moto. Vijiji vilijengwa. Vikundi mbali mbali vya kupigana na Mau Mau viliundwa, watu wengi waliuawa, wengine walihamishwa, wengine wakafungwa, na wengine wakachukuliwa mpaka msituni na Mau Mau. Bila shaka mambo yalichafuka sana nchini mwote. Ingawa hivyo ma-chifu, na wafanya biashara wengine, walitajirika sana.

Mumbi na mama yake walizidi kuwa maskini. Kile walichokula hawakujua lakini kila siku waliona hawana chakula. Nguo zake Mumbi zilirarukararuka, akazitia viraka. Hata siku moja alilazimika

kukubali kuchukua nguo moja kutoka kwa rafiki yake Wanja. Wanja hakuwa na taabu kwani alipata nguo, chakula na vitu vingine kutoka kwa rafiki yake askari.

Jumatano siku moja, watu wote wa kijiji cha Ngaini waliamka asubuhi mapema na kukuta kijiji chote kimejaa askari wa K.A.R. polisi, na Askari wa ulinzi. Hakuna mtu aliyekubaliwa kutoka nje ya nyumba alimolala. Nje ya kila nyumba palisimama askari wawili wote tayari na bunduki zao kupiga yeyote ambaye angejaribu kutoroka. Bwana Matemo, yaani mtu aliyewaambia watu mambo ya kila siku, aliwaita watu wote waamke na kukusanyika mbele ya kituo cha Mzee wa Lalo. Mumbi na mama yake walitoka nje na kufuatana mpaka kwenye watu wengine.

Mara tu walipokaribia pale watu wengine walipokuwa, huku nyuma bunduki zilianza kulia, "papapapa! papapapa! papapa! pa pa pa!" Wote wazee na watoto walilala chini kama walivyokuwa wamezoea kufanya wakati risasi zikianza kupiga. Hakuna aliyeuliza wala kutazama ni nini. Kila mtu alilala chini kabisa risasi isije ikampata. Hata mama yake Mumbi alilala chini aokoe maisha yake.

Baada tu ya dakika tatu au nne, mapigano yalikoma ghafula kama yalivyoanza. Waliletwa hapo mbele yao, huku watu wakijionea na macho yao, waume watatu ambao walikuwa wamekwisha kufa. Wote watatu walivalia makoti meusi machafu, na nyele zao zilisukwa kama za wanawake. Kila mmoja alikutwa na bunduki ya kujitengenezea, na chombo kidogo begani walichotia chakula. Walilazwa chini

hapo mbele ya watu na wote wakaulizwa kwenda kuwaona.

Pamoja na waume hao, waliletwa Mahinda na mke wake, wote wawili wakiwa na pingu mikononi mwao. Ni nyumbani kwao hao Mau Mau walimokuwa wakitoka walipouawa. Mke wa Mahinda alikuwa alia machozi na makamasi yakimtoka. Hakuweza kuyapangusa kwa sababu mikono yake yote miwili ilikuwa imetiwa pingu. Kila mtu aliwatazama Mahinda na mke wake na kusikia kama ni yeye aliyekuwa wao, kwani maisha yao yalikuwa yategemea tu neema za Mungu. Sheria ilikuwa imepitishwa kwamba yeyote angepatikana akienda wala akiwa pamoja na Mau Mau ni lazima atanyongwa. Watu wote walijua kwamba Mahinda na mkewe ni lazima watanyongwa. Lakini Mahinda mwenyewe hakuonyesha huzuni wala hofu. Moyoni hakuwa na tamaa ya kuishi. Wanawe wawili wa kiume waliuawa vitani na waliobaki kati ya watoto wake saba ni wasichana tu ambao wote walikuwa kwa waume zao.

Mumbi aliwatazama vijana hao watatu waliokuwa wamekufa, na mara akakumbuka marehemu mpenzi wake Maciira.

"Kwa nini wakafa? Na ni watu wangapi watakaokufa kabla ya kupata uhuru au tutakufa sisi sote?" akajiuliza moyoni. Hakuwa na la kusema, na kama watu wengine, alinyamaza kimya. Hakuna mtu aliyesema lolote kwa muda mrefu, lakini wote waliwatazama vijana hao na Mahinda na mke wake. Waliwasikitikia na jambo hili likawafanya kuichukia serikali ya Mzungu zaidi.

Baada ya dakika labda kumi hivi, D.O. alifika hapo mbele ya kundi la watu huku akifuatiwa na

Chifu na askari wa K.A.R. Wote walivalia nguo za kivita na kila mmoja wao alikuwa na bunduki. Chifu alichukua bunduki ya 303 naye D.O. akachukua pacheti yaani bunduki ndogo itoayo risasi mfululizo. Wote walionekana wenye furaha ya ushindi, na mara tu walipofika D.O. akaanza kusema, "Ninyi nyote mnawaona hawa watu. Hawa ni Mau Mau, na Mau Mau ni adui wenu. Mau Mau ni wanyama si watu. Ni wao wamewaleteeni taabu hii na mtaendelea kuwa nazo mpaka mtakapowalaani, na kuwatoa kwa vikundi vya Serikali."

D.O. alinyamaza kidogo na kutazama nyuso za watu. Wote walionyesha chuki, hasira na msiba. Kwao hao si wanyama. Walikuwa ni watoto wao, mashujaa waliotoa mioyo yao kwa nchi yao. D.O. hakujua fikira na mawazo yao, aliendelea kusema, "Najua kuna watu kati yenu, kama mzee huyu na bibi yake, ambao wanazidi kuwapatia chakula magaidi. Watu kama hawa ni adui zenu, na Serikali haitawaruhusu wao kuishi pamoja na watu wengine. Ni lazima wahamishwe na hamtawaona tena. Kama mtu mwingine yeyote akipatikana akiwapatia magaidi chakula, ni lazima na yeye atahamishwa."

D.O. alikoma tena na kuwatazama watu. Wote walikuwa wamenyamaza kama kwamba hawakutaka kusikia maneno ya D.O. Wengine wao walikuwa wakimlaani na kuilani Serikali ambayo haikusikiliza Waafrika lakini iliwasikiliza Wazungu wa Mashamba ambao walitaka Waafrika wawe watumwa wao. Wao ndio waliokuwa adui za watu na ni wao ambao walileta taabu walizokuwa nazo.

"Kutoka leo," D.O. akaendelea kwa hasira, "kila mwanamume na mwanamke mtaamka saa tisa za

usiku na kwenda mpaka Gitunduti kuchimba mtaro. Huu mtaro utawazuia Mau Mau kutoka msituni na kuja hapa. Wakikaa huko watakufa na njaa. Kazi hii mtaifanya kama adhabu, kwa kuwapatia magaidi wa Mau Mau chakula. Ondokeni sasa," akamaliza.

Watu wote walisimama, na kila mtu baada ya kuwatazama Mahinda na mkewe, waliondoka na kwenda nyumbani mwao. Mahinda, mkewe na maiti za waume hao watatu walipakiwa juu ya gari la D.O. na kupelekwa mpaka Karatina. Hakuna ajuae walilofanyiwa, lakini aliyerudi, baada ya miaka minne, ni mke wa Mahinda tu pekee. Mahinda mwenyewe alifia kazini huko Embakasi pande za Nairobi. Yasemekana alipigwa na askari wa jela mpaka akaaga dunia, aliposhindwa na kufanya kazi ngumu aliyopewa.

Hii ilikuwa mara ya kwanza Mumbi kuona watu wafu. Kila alipokwenda baadaye, fikirani mwake aliwaona, na hii ilimsumbua sana. Ingawa hivyo, Mumbi alikuwa na jambo lingine moyoni lililomsumbua zaidi. Huo ulikuwa mwezi wa tatu tangu usiku ule alipolala kwa Chifu, na tangu siku hiyo hakuona damu ya mwezi!

"Nifanye nini ikiwa ni kweli?" Watu watakaoniona watasema nini? Nitamwambia mama ni nani na ni wapi?" Maswali haya na mengine mengi yalimsumbua Mumbi sana, na hasa kuwa na mtoto asiye na baba kulimuua moyo. Juu ya hivyo, hangekubali kuolewa na Chifu na kuwa mke wa nne. Alikuwa tayari kuishi bila mume kuliko kuolewa na mtu ambaye alimfanyia kinyama, na mtu aliyekuwa na wake wengine. Lakini angefanya nini na mtoto?

Hakuwa na msaada. Hakuwa na mume, mtoto akizaliwa angemwambia babake ni nani? Watu nao siwatasema kwamba alikuwa "Chehura" aliyetangatanga kwa kila mwanamume?

"Aaa Mungu, kwa nini mambo kama haya yakaja kwangu? Kwa nini hukuyazuia? Uui! Uui! Uuuuui." Mumbi akalia alipofikiri hivi, lakini ilikuwa ni bure kwa sababu alikuwa na mimba ya miezi mitatu. Baada ya kulia kwa muda mrefu kilio cha huzuni nyingi, alijua hakuwa na la kufanya na ilikuwa bure kulia, na mara akaanza kungojea wakati wake wa kuzaa. Kama mama yeyote anayetazamia kupata mtoto, Mumbi alianza kunenepa. Mwezi wa nne, wa tano na wa sita ulipita. Nguo zake zilianza kuwa ndogo na kupasuka upande. Mama yake alianza kumtazama na macho yaliyojaa maswali, lakini hakumwuliza lolote mpaka mwezi wa saba.

Hatimaye asubuhi moja walipokuwa wanaota moto, alimwuuliza, "Mumbi, Mambo haya yametokea wapi?" Mumbi alisikia haya sana mamake alipomwuliza hivi. Ingawa alingojea kuulizwa, hakujua aseme nini. Alinyamaza kimya.

"Mumbi," mamake akamwita tena, "mbona hunijibu? Je hujui mtu hufa na kupotea bure?"

Ilikuwa vigumu kwa mamake kujua ni wapi aliyapata mambo hayo. Mumbi hakulala nyumbani mwa watu wengine, na hakuonekana akitembea na mtu yeyote. Alifikiri sana mpaka baadaye akajisemea, "Ama ni siku ile ulilala nje? Ni Chifu au ni askari wake?"

Mumbi alijua ni lazima itajulikana na kwa hivyo akasema kwa sauti ya chini, "Ni Chifu."

Ingwa mamake Mumbi alikuwa mgonjwa, aliamka mara moja na moja kwa moja akaenda mpaka kwa nduguye marehemu mume wake. Njiani alikwenda huku akijisemea, "Kwa nini huyu Chifu anawafanya watoto wa watu wake zake? Isingalikuwa si taabu hii ilituingilia angalinijua mimi ni nani."

Alitembea upesi upesi akisimama mara kwa mara kupumzika. Nyumbani kwa Waigwa, ndugu ya mumewe, palikuwa si mbali. Waliishi kijiji kimoja na kwa sababu hii ilimchukua dakika kumi hivi kufika pale.

"Hodi hapa," alibisha huku akipigapiga mlango kwa mti alioushika kwa mkono wake wa kulia.

"Karibu," mke wa Waigwa akasema.

"Wakia kairu, wakia kairu," wote wawili wakaamkiana. Hii salamu ni kama kusema "Habari yako wewe tunayeng'ang'ania mume mmoja."

"Mnatuzidi na nini huko kwenu?" Bibi Waigwa akamwuliza mamake Mumbi.

"Ni njaa tu," naye akajibu.

Bila kukawia na kwa uchungu moyoni, alimwambia Waigwa yote juu ya mwanawe. Kusikia hayo, Waigwa alisema ni lazima awatume wazee mpaka kwa Chifu wakampelekee habari ile. Akikubali ni lazima alipe malipo ya kawaida, yaani fahali mmoja na kondoo wa kiume aliyenona. Hawa wawili wangeliwa na wazee kwani hii ni fidia kwa kosa la kuharibu msichana. Pamoja na hawa ni lazima atoe mbuzi kumi au ndama mmoja na kuwapa wazazi wa Mumbi. Akishafanya haya sasa ni juu yao na Mumbi wasikilizane kama wangetaka kuoana. Wakikubaliana Chifu angetoa mahari kiasi ambacho kitatakiwa na wazazi wa Mumbi. Lakini kama wasipokubaliana,

ni lazima Chifu kutoa kondoo mwingine aliyenona na kuwapa wazee wale. Ile ni kama kusema kwamba amelipa fidia yote kwa kosa lake.

Waigwa aliwakusanya wazee wanne wa rika lake na kuwatuma kwa Chifu kumwuliza habari ile. Walikuwa ni lazima kumngojea hapo kijijini mwao kwa sababu watu hawakukubaliwa kwenda nje ya pale walipoishi. Siku ya kwanza walipomtazamia, kuja hakufika. Chifu alikuwa huru kutembelea vijiji vyote katika Lokesheni yake, na aliweza kuishi katika kijiji chochote kile alichotaka.

Mara ya pili hawakufaulu kwa maana vita vikali vilitokea asubuhi hio baina ya Mau Mau na askari wa Serikali, na vikaendelea kwa saa karibu sita. Siku hiyo Chifu hakutoka Githunguri kwa sababu ilisemekana kwamba hao Mau Mau walikuwa wamefika hapo kuchukua kichwa chake. Alikuwa amepokea barua kadha, zote zikimwambia kwamba kichwa chake kilikuwa chatakiwa na Jemedari mkuu wa Mau Mau. Watu wengi walioletewa barua kama zile, waliuawa na Chifu alijua asipojihadhari bila shaka naye atauawa. Hakuthubutu kutoka Githunguri mchana kutwa.

Wazee walijaribu mara ya tatu, ya nne na ya tano na hawakufaulu kumwona Chifu. Pengine Chifu alikuwa ameishajua kwamba kulikuwako na wazee wanaomtafuta, na labda alijua kwa nini walimtafuta, kwa sababu hakufika kijiji cha Ngaini kwa muda wa mwezi mzima. Alifika tu usiku wakati watu walikuwa wamelala, na wakati kama ule wazee hawangemwendea. Huko nyumbani Mumbi naye alizidi kukaribia wakati wake wa kujifungua na mama yake alipoona vile na kujua kwamba Chifu haja-

patikana ili akiri makosa yale, moyo wake ulizidi kuwa na hofu. Wazazi hawakupenda wakati wa kujifungua ufike mbele ya mwana mume kukubali kuwa ni yeye baba ya mtoto. Kwa sababu hii alizidi kumwendea Waigwa na kumhimiza waende mpaka kwa Chifu. Naye Waigwa alifanya hivyo, lakini hawakumwona. Walimngoja afike hapo kwao lakini hakufika.

Asubuhi moja siku ya Jumamosi, Mumbi alianza kushikwa na uchungu. Uchungu uliendelea huku akifikiri ulikuwa tu ni uchungu wa kawaida. Lakini baada ya saa nne, Mumbi alijua ni lazima iwe kwamba alikuwa karibu kujifungua. Huo ulikuwa mwezi wa tisa tangu aliposhambuliwa na Chifu na alijua mtoto huzaliwa baada ya miezi tisa. Hapakuwa na motakaa ambayo ingempeleka hospitalini. Motakaa ilikuwa ya Chifu tu, au moja ya zile zilizotumiwa na askari wa Serikali. Siku hiyo, hakuna hata moja iliwahi kufika hapo.

Ingawa hivyo, mamake Mumbi hakutaabika wala kuogopa kuwa mwanawe hakuenda hospitalini. Yeye mwenyewe hakuenda hospitalini kuzaa wakati wowote. Alizalia huko nyumbani tu akisaidiwa na wanawake wengine waliokuwa na ujuzi wa kufanya kazi hii. Kwa sababu hii alipoona kwamba wakati wa Mumbi wakaribia, alinyemelea mpaka kwa mwanamke mwingine aliyekaa hapo karibu na nyumba yake na kumwambia aje amsaidie mwanawe. Bila kukawia hata kidogo kwa vile alijua ni hatari kama asipofanya hivyo, alikwenda mara moja na wote wawili wakakaa hapo na kungojea mtoto wa Mumbi azaliwe.

Hawakungoja sana. Mara tu baada ya dakika chache, dalili za kwanza za kuzaa zilionekana. Wote walianza kutafuta vyombo vya kuzalisha kama maji ya baridi na kadhalika, wakati Mumbi alipozidi kuwa na uchungu. Mtoto alipoanza kutoka, wote walishtuka sana walipoona miguu yake ikitoka kwanza. Kwa kawaida mtoto hutoka kwa kichwa kikifuatwa na mwili. Lakini kama miguu ikitokea kwanza, mara nyingi mama na mwana waliaga dunia. Hii ndiyo sababu iliyowafanya hao mama kuogopa sana walipoona miguu badala ya kichwa cha mwana. Walijaribu kumvuta mtoto lakini wapi, hakutoka? Wote mama wawili walianza kulia na kuita watu wa kuwasaidia kwani waliona Mumbi na mwanawe walikuwa hatarini na hakuna aliyejua la kufanya.

Kilio cha hao mama kilisikika katika nyumba ya pili na ya tatu na watu wakaja kuuliza ni nini. Walipopata habari, wazee walianza kutengeneza machela ya kumchukua Mumbi na kumpeleka hospitalini. Wengi nao walikwenda mpaka kituo cha Mzee wa Lalo kuuliza ruhusa ya kwenda hospitalini pamoja na askari wa Ulinzi wa kuwashindikiza, kwani hakuna mtu angekubaliwa kutoka bila askari wa kumlinda. Machela ilitengenezwa na wazee wakaanza kumpeleka Mumbi hospitalini. Ni wao tu walioweza kufanya kazi hii kwa sababu vijana wote walikuwa msituni, na wengine wamehamishwa kwa sababu ya uhuru ambao wengi wao hawakuuona.

Mumbi hakufika hospitalini. Saa moja tangu mtoto alipotoa miguu, alikuwa bado hajafika hospitalini, na yeye na mwanawe walionekana wamelegea kama kwamba wameishakufa. Kila mmoja,

wake na waume waliokuwako walijaribu sana kusaidia, lakini hawakuweza lolote. Wakati ulifika na baada ya kilio cha huzuni na uchungu, Mumbi alilala kimya. Hakutoa pumzi yoyote na moyo wake haukupiga hata kidogo. Hata na macho yake yalikaa wazi bila kuona. Mumbi na mwanawe waliaga dunia na kuungana na mamia ya vijana wa kike na wa kiume waliokuwa wameishakufa katika vita vya Uhuru.

Kama maili nne kutoka Ngaini kuelekea Tumutumu, palikuwa na mti mmoja mkubwa. Pengine ungalipo hata leo. Mti huu watu waliuita "Mugumo wa Kareto". Yasemekana zamani za kale, Wazungu walipofika nchi hii, vijana wote wa kiume, walikusanyika na kuchukua mikuki na silaha zingine zote walizokuwa nazo wakaenda kupigana nao. Lakini waligundua kwamba wageni hao walikuwa na mti wa uchawi ambao walimwuua mtu hata bila kumgusa. Waliona heri kutumia njia nyingine na sio ile ya kupigana uso kwa uso. Kereto na vijana wenzake walipanda juu ya mti huo wakafikiri kwamba adui zao hawawezi kuwaona. Lakini Wazungu waliwaona na kuelekeza bunduki na kuwapiga. Kereto na wenzake walianguka kutoka juu mpaka chini wakiwa maiti. Tangu siku ile huu mti ukawa kumbuko la Kereto na wenzake, na ukapewa jina la "Mugumo wa Kereto."

Ukipitia hapo chini yake, utaona kundi la mawe yenye kukusanywa na kuwekwa pamoja. Pengine huwezi kuyaona kwa sababu nyasi na majani mengine yameyafunika. Hapo chini ya mawe, ndipo Mumbi na mwanawe walipozikwa. Lakini kama watu wengine wengi waliokufa wakati wa Hali ya Hatari

lao ni kaburi bila msalaba, wala jina. Kwa hivyo hakuna mtu yeyote atakayejua ni nani aliyezikwa hapo. Walikufa na wakasahauliwa.

Ilikuwa kama saa tisa za mchana siku hiyo ya Jumamosi, wakati wazee walipomzika Mumbi hapo chini ya mti. Walirudi nyumbani wote pamoja na hakuna aliyesema lolote njiani. Walipofika nyumbani walikwenda kila mtu kwake na usiku huo, na siku nyingi zilizofuata, watu walizungumza juu ya kifo cha Mumbi kwani alikuwa apendwa sana na wazazi wengi kwa tabia yake nzuri. Wanja, rafiki yake Mumbi aliwajulisha akina Meja Blue habari ya kifo cha Mumbi, na wote msituni waliomjua, wakawa na msiba sana. Wengine wao walisema watafanya lolote wawezalo wamlipize kisasi.

Wiki mbili baada ya kifo cha Mumbi, vita vikali vilitokea katika bonde la mto wa Ruiruiru, kati ya vikosi vya Serikali na vya Mau Mau. Viliendelea kwa muda wa saa kadhaa, na watu wengine kutoka kila upande wakaanguka na kufa. Wengine walijeruhiwa vibaya, na wengine wakatekwa mateka. Kati ya Mau Mau waliojeruhiwa na kutekwa alikuwako Meja Blue. Akiwa kiongozi mmoja wa wale walioongoza kikosi cha Mau Mau, Meja Blue alikuwa wa kwanza kupigwa risasi akavunjwa mguu wake wa kulia. Alianguka na mara moja alimpa bunduki aliyokuwa nayo askari aliyekuwa nyuma yake. Alijificha ndani ya majani lakini baada ya vita alionekana na askari wa Serikali.

Alipofikishwa Karatina, askari wengi walienda pale alipokuwa amelala na kumtazama. Wengi wao walikuwa wamesikia vitendo vyake vya kishujaa na walitaka tu wamwone. Alikuwa amelala kwani

hakuweza kukaa chini, askari mmoja alimwuliza, "Mbona ninyi mnaendelea kukaa msituni kama Wanyama? Kama mngalitoka, nje ya msitu sasa hungekuwa kama ulivyo sasa."

Meja Blue ambaye wakati huo wote hakuwa amesema lolote alimtazama askari yule kwa macho makali na kumwambia, "Unafikiri hata kama nikifa askari maelfu walio msituni wamekufa? Wao wataendelea kupigana mpaka tutakaposhinda. Tukishinda ninyi Wazungu weusi mtakwenda na Bwana zenu huko Uingereza."

Alinyamaza. Jasho likamtoka kwa uchungu, na damu ikatiririka kutoka katika jeraha kubwa lililokuwa mguuni mwake. Lakini alionyesha ushujaa kabisa, hata wanawake waliokuwa wanamlilia wakasikia haya.

Hii ndiyo iliyokuwa mara ya mwisho kwa Meja Blue kuona watu wake. Ilikuwa mara ya mwisho kuona nchi aliyoipigania kwa miaka miwili. Baada ya miezi kadha huko hospitalini Nyeri, alipona vizuri. Lakini baada ya kupona, alifikishwa kortini akahukumiwa kunyongwa. Keshoe gazeti na radio zilitangaza: "Kiongozi Mashuhuri wa Mau Mau aliyejiita Meja Blue ambaye ndiye aliyekuwa mkuu wa magaidi huko pande za Mathera, amehukumiwa kunyongwa na korti la Hali ya Hatari kwa kuhusiana na kulisha kiapo cha Mau Mau."

Waliomwona mara ya mwisho ni mahabusu wa Mau Mau waliokuwa jela ya Nyeri, kwani wao ndio walimzika. Lakini, hakuna ajuae kaburi lake liko wapi.

Published by the East African Publishing House, Koinange Street, P.O. Box 30571, Nairobi, and printed in letterpress by afropress ltd., Saldanha Lane, P.O. Box 30502, Nairobi, Kenya.

# KABURI BILA MSALABA



## P. M. KAREITHI

Munuhe Kareithi alizaliwa kwenye kijiji cha Mbari-ya-Hwai katika Wilaya ya Nyeri. Alisoma katika shule ya Tumutumu na hatimaye akaenda kwenye Shule ya Kagumo ambako alihitimu na kupata Shahada ya Ualimu wa Primary. Alianza kufundisha mnamo mwaka 1954 huku akijielimisha mwenyewe na mwishowe akaingia Chuo Kikuu cha Makerere. Baadaye Bwana Kareithi alikwenda kwenye Chuo cha Kent, Ohio nchini Amerika. Hivi sasa Mwandishi ni Mkaguzi wa shule katika Wizara ya Elimu ya Kenya.

Katika kitabu hiki Bwana Kareithi anaeleza kwa mtindo rahisi na safi, kumbukumbu ya mambo aliyoshuhudia wakati wa hali ya hatari kabla Jamhuri ya Kenya haijajipatia uhuru.

Katika hadithi hii ya maumau ambayo ni ya kwanza kuandikwa katika lugha ya Kiswahili, Bwana Kareithi amefaulu kueleza waziwazi vita vya uhuru wa Kenya na gharama iliyowabidi wapigania uhuru hao kulipa. Kila msomaji amalizae kusoma hadithi hii hataacha kujiuliza nafsi yake kama anatimiza wajibu wake katika ujenzi wa taifa hili.



G HOUSE
P. O. Box 30571 KOINANGE STREET, NAIROBI KENYA